

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى
UIGHUR TWELVE MUQAM
12
ئىراق
شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى مۇقام
تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى ،
شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى
شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى



# 维吾尔十二木卡姆

# UIGHUR TWELVE MUQAM

## 12

## 依拉克木卡姆

新疆维吾尔自治区十二木卡姆研究学会
新疆维吾尔自治区文化厅
编

新疆人民出版社

**责任编辑**：阿布都肉苏里·吾马尔　李春华
**整体设计**：热孜婉·吐尔迪

维吾尔十二木卡姆(维、汉文)
**依拉克木卡姆(第十二木卡姆)**

新疆维吾尔自治区十二木卡姆研究学会
新疆维吾尔自治区文化厅　编

---

新疆人民出版社出版发行
(乌鲁木齐市建中路54号　邮政编码830001)
计算机制谱:北京现代艺术开发工程公司
歌词排版:新疆人民出版社微机室
新疆新华印刷厂印刷
850×1168毫米　32开本　5.25印张　8插页
1993年12月第1版　1994年4月第1次印刷
印数:1—1 800

---

ISBN7—228—02955—O/J·139　定价:12.00元



编委会名单：

铁木尔·达瓦买提（新疆维吾尔自治区十二木卡姆研究学会会长）

买买提明·玉素甫（研究员）

阿布都热依木·乌提库尔（研究员）

伊敏·吐尔逊（编审）

克尤慕·图尔迪（一级作家）

买买提祖农（教授）

乌布利·斯拉木（编审）

陈重秋（副编审）

谢日甫丁·乌买尔（教授）

周吉（研究员）

十二木卡姆记谱：

买提肉孜·吐尔逊（一级作曲）

周吉（研究员）

十二木卡姆歌词整理：

买买提力·祖农（一级编剧）

乌买尔·伊明

十二木卡姆歌词汉文翻译：

井亚（副编审）　张世荣（副译审）　胡胜利

朱英武（译审）校订



**تەھرىر ھەيئىتى :**

تۆمۈر داۋامەت ( شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتىنىڭ باشلىقى )

مەمتىمىن يۇسۇپ ( تەتقىقاتچى ) ، ئابدۇرېھىم ئۆتكۈر ( تەتقىقاتچى ) ، ئىمىن تۇرسۇن ( ئالىي مۇھەررىر ) ، قېيۇم تۇردى ( بىرىنچى دەرىجىلىك يازغۇچى ) ، مەھەممەت زۇنۇن ( پروفېسسور ) ، ئوبۇل ئىسلام ( ئالىي مۇھەررىر ) ، چېن جۇڭچيۇ ( كاندىدات ئالىي مۇھەررىر ) ، شېرىپىدىن ئۆمەر ( پروفېسسور ) ، جۇجى ( تەتقىقاتچى ) .

**مۇقامنىڭ مۇزىكىسىنى نوتىغا ئالغۇچى :**

مەتروزى تۇرسۇن ( بىرىنچى دەرىجىلىك كومپوزىتور ) .

**نوتىسىنى تەكشۈرۈپ بېكىتكۈچى :**

جۇجى ( تەتقىقاتچى ) .

**مۇقامنىڭ تېكىستلىرىنى رەتلەپ نەشرگە تەييارلىغۇچىلار :**

مۇھەممەتئېلى زۇنۇن ( بىرىنچى دەرىجىلىك دراماتورگ ) ، ئۆمەر ئىمىن .

**مۇقام تېكىستلىرىنى خەنزۇچىغا تەرجىمە قىلغۇچىلار :**

جىڭيا ( كاندىدات ئالىي مۇھەررىر ) ، جاڭ شىرۇڭ ( كاندىدات ئالىي مۇھەررىر ) ، خۇشىڭلى .

**مۇقام تېكىستلىرىنىڭ خەنزۇچە تەرجىمىسىنى بېكىتكۈچى :**

جۇ يىڭۋۇ ( ئالىي تەرجىمان ) .



ئامانىساخاننىڭ ھەيكىلى ئالدىدا

阿曼尼莎汗塑像前



ئاتاقلىق مۇقام ئۇستازى تۇردى ئاخۇن

著名木卡姆大师吐尔地阿訇



乌孜哈勒木卡姆演奏场面　ئورۇنلىنىۋاتقان ئۆز ھال مۇقامدىن بىر كۆرۈنۈش

# كىرىش سۆز

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى — ئۇيغۇر خەلقى جۇڭخۇا مىللەتلىرى-
نىڭ پارلاق مەدەنىيىتىگە قوشقان زور تۆھپە؛ ئۇلۇغ ۋەتىنىمىزنىڭ
سەنئەت خەزىنىسىدىكى مىسلىسىز چاقناپ تۇرغان گۆھەر. ئۇنىڭدا ئۇيغۇر
خەلقىنىڭ تۇرمۇشىنىڭ رەڭدارلىقى ۋە گۈزەل مەنىۋىيىتى، ئىستەك - ئىن-
تىلىشلىرى، تارىخىي رېئاللىقتىن ھاسىل قىلغان مۇھەببەت - نەپرەتلىرى
مۇزىكا، ئەدەبىيات، ئۇسسۇل قاتارلىق خىلمۇ - خىل تىل شەكىللىرى
بىلەن ئىپادىلەپ بېرىلگەن. ئۇنىڭدا ئاكۇستىك مۇزىكا، چالغۇ
مۇزىكىسى، بەدىئىي ئەدەبىيات، دراما، ئۇسسۇل شەكىللىرى مۇجەسسەم-
لەشتۈرۈلگەن، لىرىكا بىلەن ئېپىكا بىرلەشتۈرۈلگەن. بۇنداق مۇزىكا
شەكلى دۇنيا مىللەتلىرىنىڭ سەنئەت تارىخىدا ئالاھىدە ئۆزگىچە بولغان
مۆجىزىدۇر.

مۇقامنىڭ تارىخى ئۇزۇن ۋە ئارقا كۆرۈنۈشىمۇ كەڭ ۋە چوڭقۇر،
ئۇ ئۇيغۇر خەلقىنىڭ تارىخىي دەۋرلىرى بىلەن ھەمقەدەمدۇر. ئۇيغۇر خەل-
قىنىڭ ئېتنىك تەركىبىگە كىرگەن قەبىلىلەر كۆپ ۋە كەڭ دائىرىلىك
بولغاچقا، مۇزىكا مەدەنىيىتىمۇ كۆپ قاتلاملىق، كۆپ مەنبەلىك، لېكىن
ئۆزىگە خاس ئالاھىدىلىكى بىلەن باشقا مىللەتلەرنىڭ مۇزىكىلىرىدىن
پەرقلىنىدۇ.

ئون ئىككى مۇقامنىڭ مەنبەسى زامان ۋە ماكان ئامىللىرى بويىچە
ئاساسەن ئىككى: بىرى، قەدىمدىن كېلىۋاتقان يىر - كۆيلەرنىڭ
ئەنئەنىۋى ئالاھىدىلىكلىرى ئاساسىدا راۋاج تاپقان بىر يۈرۈش ناخشا -
مۇزىكىلار؛ يەنە بىرى، مۇزىكا شۆبىلىرى، يەنى كۇچا، قەشقەر،
قوجۇ ( تۇرپان )، ئىسۋىرغول ( قۇمۇل ) ۋە ئۇدۇن ( خوتەن ) ناخشا -
مۇزىكىلىرى ۋە دولان ناخشا - مۇزىكىلىرى. بۇ زامان ۋە ماكان ئامىللىرى

ئۆزئارا گىرەلىشىپ كەتكەن بولۇپ، بىر - بىرىنى تەقەززا قىلىدۇ. ئۇنىڭدا ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ياشاش شەكلى، مىللىي خاراكتېرى، ئەدەپ - ئەخلاق چۈشەنچىلىرى، پسىخولوگىيىسىدىن كېلىپ چىققان مىللىي مەلودىيىلىك ئالاھىدىلىك بار. بۇ ئالاھىدىلىك ئۆزگىچە مۇزىكىلىق شەكىللەر، ئورۇنداش ئادەتلىرى، جۈملىدىن خاس چالغۇلار بىلەن گەۋدىلىنىدۇ.

مۇقام ئېتىمولوگىيىلىك مەنىسىدىن قەتئىينەزەر، مەلۇم سىستېمىغا سېلىنغان بىر يۈرۈش مۇزىكا مۇجەسسەمىنى بىلدۈرىدىغان خاس نام. ئون ئىككى مۇقامنىڭ تۈزۈلۈشى ۋە ناملىرى 16 - ئەسىردە، مۇزىكا ئۇستازلىرىمىزدىن قىدىرخان، ئامانىنىساخان (نەفسى) لارنىڭ يېتەكچىلىكىدە، كۆپلىگەن ئەلنەغمىچىلەرنىڭ قېزىشى، توپلىشى ۋە رەتلىشى بىلەن هازىرقى هالەتتە قېلىپلاشتۇرۇلغان. ئون ئىككى مۇقام راك، چەبىيات، مۇشاۋرەك، چارگاھ، پەنجىگاھ، ئۆزھال، ئەجەم، ئۇششاق، ناۋا، بايات، سىگاھ، ئىراقلاردىن ئىبارەت. ئون ئىككى مۇقامنىڭ يەرلىك ۋارىيانتلىرىمۇ بار، بۇلاردىن مەشهۇرراقلىرى ۋە مەلۇم ئالاھىدىلىكى بولغانلىرى دولان مۇقاملىرى ۋە قۇمۇل مۇقاملىرىدۇر.

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامدا هەر بىر مۇقام چوڭ نەغمە، داستان، مەشرەپ دېگەن چوڭ ئۈچ قىسىمغا بۆلۈنگەن؛ هەر بىر قىسىم تۆت ئاساسىي سۇئىتۇق ۋە بىر قانچە تۇرلەنمە (ئىنۋېرسىيە) كۈيلەردىن تەركىب تاپقان. بۇ كۈيلەرنىڭ هەر بىرى مەزكۇر مۇقامدىكى ئاساسىي كۈينىڭ شۆبىسى بولۇش بىللە بىلەن، يەنە گارمونىيىلىك هالدا ئۆز ئالدىغا مۇستەقىل كۈيمۇ بولالايدۇ.

ئۇيغۇر مۇقاملىرى ئۇيغۇر شېئىرىيىتىنىڭ مۇزىكىلىق ئىپادىسىدۇر. مۇقاملار ئاجايىپ چوڭقۇر مەنىلىك، باي مەزمۇنلۇق، رەڭمۇ - رەڭ تۇسلۇك، بەدىئىي پاساھەتلىك، يەڭگىل هەم ئېيتىشقا ئەپلىك كلاسسىك شېئىرلار، غەزەل، بېيىت - قوشاقلار بىلەن جانلىنىدۇ، بولۇپمۇ شېئىرىيىتىمىزنىڭ ئەڭ ئاھاڭدار بەدىئىي شەكلى بولغان غەزەللەرنىڭ 18 خىل بەھرى بىلەن يېڭى تۇسكە كىرىدۇ.

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنى رەتلەش، تولۇقلاش ۋە تەتقىق قىلىش جەھەتتە بىر مۇنچىلىغان ئۇنۇملۇك خىزمەتلەر ئىشلىنىپ مەدەنىيەت خەزىنىمىزنىڭ بۇ بىباھا گۆھىرى بىر قەدەر مۇكەممەل، يارقىن تۇسكە كىردى. «ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى» نى نەشرگە تەييارلاشتا يەنىلا مەشھۇر مۇقام ئۇستازى تۇردى ئاخۇن ئاكا بىزگە قالدۇرۇپ كەتكەن مۇقام نەغمىلىرى، مۇقام تېكىستلىرى ئاساس قىلىنغان بولسىمۇ، بىر قىسىم مۇقام نەغمىلىرى تولۇقلاندى. تەكرارلانغان تېكىستلەر، مۇزىكا رىتىمىگە ماسلاشمايدىغان تېكىستلەر ئورنىغا ئۇيغۇر كلاسسىك ئەدەبىياتىدا ئالاھىدە ئورۇن تۇتقان ئاتاقلىق شائىرلارنىڭ نادىر نەزمىلىرى تاللاپ كىرگۈزۈلدى.

تۇردى ئاخۇن ئاكا ئېيتقان ئون ئىككى مۇقام نەغمىلىرى 245، مۇقام تېكىستلىرى 2482 مىسرا ئىدى. بۇ قېتىم رەتلەش، تولۇقلاش ئارقىلىق 320 نەغمە بىلەن 2990 مىسرا تېكىست بېكىتىپ چىقىلدى.

بۇ قېتىم ئاتاقلىق كلاسسىك شائىرلىرىمىزدىن ئاتايى، سەككاكى، لۇتپى، سەئىدى، رەشىدى، نەفسى، قىدىرخان، گۇمنام، زەلىلى، نۆبىتى، نىزارى، قەلەندەر، مەشھۇرى، موللا بىلال قاتارلىقلارنىڭ ئەسەرلىرىگە ئون ئىككى مۇقام نەغمىلىرى ئىچىدىن ئالاھىدە ئورۇن بېرىلدى.

ئىلگىرى رەتلەنگەن مۇقام تېكىستلىرى ئىچىدىكى خەلق داستانلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى 518 مىسرا، مەنىبەسىز تەرمە مىسرالار 162 مىسرا ئىدى. بۇ قېتىمقى رەتلەشتە مەنبەسىز مىسرالار قالدۇرۇلۇپ، ئۇلارنىڭ ئورنىغا خەلق داستان - قوشاقلىرىدىن 1053 مىسرا كىرگۈزۈلدى.

خىلمۇ - خىل ئىجتىمائىي سەۋەبلەر ۋە ئوقۇش - ئورۇنلاش جەھەتتىكى سەۋەنلىكلەر تۈپەيلىدىن بۇزۇلغان ياكى بۇزۇۋېتىلگەن تېكىستلەر ئەسلىگە كەلتۈرۈلدى.

ناخشا — ئالاھىدە بىر خىل سەنئەت. ئۇنىڭ تېكىستلىرى خەلق تىلىغا قانچە يېقىن بولسا، خەلققە بېرىدىغان مەنىۋى لەززىتى شۇنچە

ئاشــدۇ . شۇ سـەۋەبـتىن ئون ئىككى مۇقامنى ئورۇنلىغۇچى ۋە ئاڭلىغۇ-
چىلاردا چۈشەنمەسلىك - تېڭىرقاش ھالەتلىرىنى كەلتۈرۈپ چىقىرىدىغان
بـەزى قـەدىمكى ئۇيغۇرچە ، ئەرەبچە - پارسچە سۆزلەر ئامىباب ئۇيغۇرچە
يـاكـى ئۆزلـۇشۇپ كەتكەن ئەرەبچە - پارسچە سۆزلەرگە ئالماشتۇرۇلۇپ ،
تـېكـىـستلەرنىڭ مەزمۇنى ئوچۇقلاشتۇرۇلدى . ئوچۇقلاشتۇرۇش مۇمكىن
بولمىغان 70 نەچچە سۆزگە ئىزاھات بېرىلدى .

ئون ئىـكـكـى مـۇقـامـنـى نوتىغا ئېلىشتا ، شىنجاڭ مۇقام ئانسامبلى
چېلىپ ئورۇنلىغان ، شىنجاڭ ئۈن - سـىـن نـەشرىياتـى نـەشر قىلغان
« ئۇيـغـۇر ئون ئىـكـكـى مـۇقـامـى » نىڭ ئۈنئالغـۇ لېنتىسـى ( نومۇرى
100 – XL ) ئاساس قىلىندى .

مـۇقـامـنـى نوتىغا ئېلىشتا ئەنئەنىۋى بەش سىزىقلىق نوتىغا ئېلىش
قـائىـدىـسى بويىچە ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ مۇزىكىلىق ئالاھىدىلىكى
نەزەردە تۇتۇلدى .

ئۇيـغـۇر ئون ئـىـكـكـى مـۇقـامـىـنـىڭ نوتىسىنى ئىلمي جەھەتتىن
تـەكشۈرۈپ بـېـكـىـتىشكە جۇڭگو سەنئەت ئاكادېمىيىسى مۇزىكا تەتقىقات
ئورنـىـنـىڭ رىـيـاسـەتـچـىـلـىـكـىـدە ، جۇڭگو ئەنئەنىۋى مۇزىكا ئىلمي
جـەمئىـيـىتىنىڭ باشلىقى ، جۇڭگو سەنئەت ئاكادېمىيىسى مۇزىكا تەتقىقات
ئورنـىـنـىڭ تەتقىقاتچىسى خۇاڭ شياڭپېڭ ؛ جۇڭگو ئاز سانلىق مىللەتلەر
مـۇزىـكـا ئىلمي جەمئىيىتىنىڭ مۇئاۋىن باشلىقى ، مەركىزىي مۇزىكا ئىنىس-
تىـتۇتىنىڭ پروفېسسورى تيەن ليەنتاۋ ؛ جۇڭگو ئەنئەنىۋى مۇزىكا ئىلمي
جـەمئىـيـىتىنىڭ باشلىقى ، جۇڭگو سەنئەت ئاكادېمىيىسى مۇزىكا تەتقىقات
ئورنـىـنـىڭ بـاشـلـىقى ، تەتقىقاتچى چياۋ شـۇەنجـۇڭ ؛ خـەلق مـۇزىكا
نەشرىياتـى 2 - تەھرىر ئىشخانىسىنىڭ مۇدىرى ، كاندىدات ئالىي مۇھەررىر
چاڭ شۇپېڭ ؛ « جۇڭگو مۇزىكا يادىكارلىقلىرى بۈيۈك تەزكىرىسى » نىڭ
مۇئاۋىن باش مۇھەررىرى ، جۇڭگو سەنئەت ئاكادېمىيىسى مۇزىكا تەتقىقات
ئورنـىـنىڭ كاندىدات تەتقىقاتچىسى ۋاڭ زىچۇ ؛ جۇڭگو سەنئەت ئاكادېمى-
يـىـسى مۇزىكا تەتقىقات ئورنىنىڭ كاندىدات تەتقىقاتچىسى ، دوكتور خەن
باۋچياڭ قاتارلىق مۇتەخەسسىسلەر قاتناشتى .

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ تېكىستلىرىنى مۇشۇ كىتابنىڭ تەھرىر ھەيئىتى ئىلمىي جەھەتتىن تەكشۈرۈپ بېكىتتى.

«ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى» نىڭ نەشرى قىلىنىشى پەخىرلىنىشكە ئەرزىيدىغان تارىخىي ئەھمىيەتلىك زور ئىش. ئىشىنىمىزكى، ئۇ جۇڭخۇا مىللەتلىرىنىڭ سەنئەت خەزىنىسىنى تېخىمۇ بېيىتىپ خەلقىمىزگە تېخىمۇ كۆپ مەنىۋى ئوزۇق بېغىشلايدۇ.

**شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى**

**مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى**

# 前　　言

维吾尔十二木卡姆，是维吾尔族人民对中华民族灿烂的文化所作的重大贡献，是我们伟大祖国艺术宝库中的一颗闪耀璀璨光芒的珍稀瑰宝。她运用音乐、文学、舞蹈、戏剧等各种语言和艺术形式表现了维吾尔族人民绚丽的生活和高尚的情操，反映了他们的理想和追求以及当时的历史条件下所产生的喜怒哀乐。她集传统音乐、演奏音乐、文学艺术、戏剧、舞蹈于一身，具有抒情性和叙事性相结合的特点。这种音乐形式在世界各民族的艺术史上独树一帜，堪称一绝。

木卡姆历史渊源流长，背景广阔而深远，与维吾尔族人民的历史时代同步发展。尽管属于维吾尔族民俗范畴的部落众多，地域辽阔，其音乐文化也具有多层次多源流的特点，但她仍以自己独特的风格而有别于其他民族的音乐。

十二木卡姆的源流，从时代和地域因素上讲主要有两点，一是由古代流传下来的传统音乐的基础上发展成的套曲和歌曲；二是地方音乐，即库车、喀什、吐鲁番、哈

密和和田音乐以及刀郎音乐。这种时代和地域因素相互交织渗透,浑然一体,形成产生于维吾尔族人民的生活方式、民族特征、道德观念及其心理素质的民族调式特点。这种特点则是通过独特的音乐形式、演奏方法以及独特的演奏乐器加以体现的。

无论“木卡姆”在名称学上有何含义,它只表示经过规整的某个音乐套曲的专用名称。从16世纪开始,在音乐大师克迪尔罕·雅尔坎迪、阿曼尼莎罕(乃菲丝)等人的引导下,经过众多民间乐师的挖掘、收集和整理,终于形成现在的规模和样式。维吾尔十二木卡姆包括拉克、且比亚特、木夏吾莱克、恰尔尕、潘吉尕、乌孜哈勒、艾且、乌夏克、巴雅提、纳瓦、斯尕、依拉克等木卡姆。十二木卡姆还有一些地域性变体,其中比较有名且具一定特色的当属刀郎木卡姆和哈密木卡姆。

维吾尔十二木卡姆的每一个木卡姆均分为大乃额曼、达斯坦和麦西热甫等三大部分;每一个部分又由四个主旋律和若干变奏曲组成。其中每一首乐曲既是木卡姆主旋律的有机组成部分,同时,又是具有和声特色的独立乐曲。

维吾尔木卡姆是维吾尔诗歌的音乐表达形式。每个木卡姆配上那些含义隽永、内容丰富、色彩斑斓、朗朗上口、轻松活泼、便于演唱的古典诗词以及格则勒(双行诗)、民谣而显得情趣盎然,生机勃勃。尤其是维吾尔诗词中那最富韵味的格则勒的十八种格律更使木卡姆乐曲显得新颖而别致。

由于在整理、补充和研究维吾尔十二木卡姆方面做了大量卓有成效的工作，从而使文化宝库中的这颗无价之宝日臻完美，光彩照人。在整理出版《维吾尔十二木卡姆》中，仍以著名木卡姆大师吐尔迪阿洪留下的木卡姆乐曲和歌词为主，同时，补充了部分木卡姆乐曲。对十二木卡姆的歌词，删去了一些重复和不合音乐节拍的歌词，补充了部分在维吾尔古曲文学中占有特殊地位的著名诗人的经典力作。

吐尔迪阿洪演唱的十二木卡姆共计 245 首乐曲和 2 482行歌词。在这次整理补充中，审定收录乐曲 320 首，歌词 2 990 行。

在这次定稿中，著名古典诗人阿塔依、赛卡克、鲁菲提、赛迪、热西提、乃菲丝、克迪尔汗·古木纳姆、纳扎尔、凯兰代尔、麦西呼尔、毛拉比拉勒等人的作品在十二木卡姆的歌词中占有显著地位。

原先整理的木卡姆歌词中民间叙事诗和民歌有 518 行，轶名歌谣有 162 行。在这次整理中，删去轶名歌谣，补充了民歌民谣 1 053 行。

由于各种社会原因和演唱中的失误而讹传和走样的歌词在这次修订中也恢复了其原貌。

歌曲是在演唱中无法给予注释的一种特殊的艺术。歌词用语越接近民众的语言，越能为民众所接受和喜爱。基于这个原因，我们尽可能地剔除那些使木卡姆演奏者和听众无法理解、感到困惑的一些古维吾尔语、阿拉伯语和波斯语词汇，换上通俗易懂的维吾尔语或已经为人们

所吸收的阿拉伯语和波斯语词汇，使歌词内容更加清晰明朗。

对一些无法剔除、又不能用通俗的词语取代的某些艰涩难懂的古维吾尔语词汇，我们做了多条注释。

在中国艺术研究院音乐研究所主持下，由中国传统音乐学会会长、中国艺术研究院音乐研究所研究员黄翔鹏，中国少数民族音乐学会副会长、中央音乐学院教授田联韬，中国传统音乐学会副会长、中国艺术研究院音乐研究所所长、研究员乔建中，人民音乐出版社二编室主任、副编审常树蓬，《中国音乐文物大系》副主编、中国艺术研究院音乐研究所副研究员王子初，中国艺术研究院音乐研究所副研究员韩宝强博士等有关专家参加了对维吾尔十二木卡姆乐谱的学术鉴定工作。

《维吾尔十二木卡姆》的出版是值得我们引以为自豪的一件具有历史意义的大事。我们相信，她将进一步丰富中华民族的艺术宝库，为人民奉献更多的精神食粮。

新疆维吾尔自治区十二木卡姆研究学会

# ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىغا تېكىستلىرى كىرگەن شائىرلار

**ئاتايى —** 15 ـ ئەسىر ئۇيغۇر ئەدەبىياتىنىڭ ئەڭ مەشھۇر ۋەكىللىرىدىن بىرى. نەۋائىي ئۆزىنىڭ «مەجالىسۇن نەفائىس» دېگەن ئەسىرىدە ئاتايى ھەققىدىمۇ توختالغان. ئۇنىڭ مۇبارەك نامى لۇتپى، سەككاكىلار بىلەن بىللە تىلغا ئېلىنىدۇ. ئۇ سۆيگۈ ـ مۇھەببەتنى، رېئال ھايات گۈزەللىكىنى كۈيلىگەن.

**لۇتپى —** مەۋلانا ئەبەيدۇللا لۇتپى (1366 ـ 1465) ئۇيغۇر ئەدەبىياتىنىڭ نەۋائىغا قەدەر يېتىشكەن مەشھۇر ۋەكىللىرىدىن بىرى. نەۋائىي تەرىپىدىن «مالىكۇل كالام» (سۆز پادىشاھى) دەپ تەرىپلەنگەن بۇ كىشى «دىۋان لۇتپى» ماۋزۇلۇق شېئىر توپلىمى بىلەن 2400 مىسرالىق «گۈل ۋە نەۋرۇز» داستانىنىڭ ھۆرمەتلىك مۇئەللىپى.

**سەككاكى —** 14 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى ۋە 15 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا ئۆتكەن ئاتاقلىق ئۇيغۇر شائىرى. نەۋائىي بۇ كىشىنى «ئۇيغۇر ئىبارىلىرىنىڭ ماھىرى، تۈرك تىلىنىڭ ئۇستىسى» دەپ تەرىپلىگەن.

سەككاكى 15 ـ ئەسىر ئۇيغۇر ئەدەبىياتىدا قەسىدە ژانىرىنى يۇكسەكلىككە كۆتۈرگەن.

**نەۋائىي —** ئەلىشىر نەۋائىي (1441 ـ 1501) ئۇيغۇر كلاسسىك ئەدەبىياتىنىڭ ئالتۇن دەۋرىنى ياراتقان ئۇلۇغ شائىر، مۇتەپەككۇر، دۆلەت ۋە جامائەت ئەربابى. ئۇنىڭ 44800مىسرا شېئىردىن تۈزۈلگەن «خەزائىنۇل مەئانى» (مەنالار خەزىنىسى) دىۋانى بىلەن «ھەيرەتۇلئەبرار»، «پەرھاد ـ شىرىن»، «لەيلى ـ مەجنۇن»، «سەبئەئى سەييارە»، «سەددى ئىسكەندەر» قاتارلىق بەش داستاندىن تۈزۈلگەن «خەمسە» سى ئۇيغۇر

كلاسسىك ئەدەبىياتىنىڭ ئەڭ بۈيۈك نەمۇنىلىرىدۇر . ھەزرىتى نەۋائىنىڭ يەنە « مەجالىسۇن نەفائىس » ( گۈزەللەر مەجلىسى ) ، « مۇھاكىمە تۇل لۇغەتەيىن » ( ئىككى تىل ھەققىدە مۇھاكىمە ) ، « مەنتىقۇتتەيىر » ( قۇشلار تىلى ) قاتارلىق بىباھا ئەسەرلىرى بار .

**سەئىدى** — سۇلتان سەئىدخان ( 1484 — 1535 ) ئۇ ، 1514 - يىلدىن 1678 - يىلغىچە ھۆكۈم سۈرگەن سەئىدىيە خانلىقىنىڭ قۇرغۇچىسى ، ئاتاقلىق سىياسىئۇن ، ھەربىي قوماندان ، شائىر .

**رەشىدى** — ئابدۇرەشىدخان ( 1520 - 1569 ) سەئىدىيە خانلىقىنىڭ ئىككىنچى پادىشاھى ، سۇلتان سەئىدخاننىڭ ئوغلى ، 27 يىل تەختتە ئولتۇرۇپ ، خوتەندە ۋاپات بولغان .

**رەشىدخان** — ئادالەتپەرۋەر شاھ ، قابىل سەركەردە ، ئاتاقلىق شائىر . ئۇ « دىۋان رەشىدى » ، « مەشۇقنامە » قاتارلىق شېئىر - داستان توپلاملىرىنىڭ مۇئەللىپى .

**قىدىرخان** — يۈسۈپ قىدىرخان يەركەندى — ئابدۇرەشىدخان دەۋرىدىكى ئەڭ داڭلىق مۇزىكشۇناس ، شائىر . « تارىخىي مۇسىقىيۇن » دېگەن كىتابتا « مۇزىكا ئىلمىنىڭ ئون ئۈچىنچى پىرى » دەپ تەرىپلەنگەن بۇ كىشى ئون ئىككى مۇقامنىڭ رەتلىنىپ يۈرۈشلەشتۈرۈلۈشىگە يېتەكچىلىك قىلغان ، « دىۋان قىدىرى » ماۋزۇلۇق توپلامنىڭ مۇئەللىپى .

**نەفىسى** — مەلىكە ئامانىسا خېنىم ( 1533 - 1567 ) پادىشاھ ئابدۇرەشىدخاننىڭ خانىشى ، مەشھۇر مۇقامشۇناس ، شائىرە . ئون ئىككى مۇقامنىڭ رەتلىنىپ سىستېمىلاشتۇرۇلۇشى ئۈچۈن ئۆچمەس تۆھپە قوشقان ئۇنتۇلماس شەخس . ئۇ ، « ئەخلاقى جەمىلە » ( گۈزەل ئەخلاق ) ، « شورۇل قۇلۇپ » ( قەلبلەر ھېكمىتى ) قاتارلىق ئەسەرلەرنى يازغان .

**مەشرەپ** — بابارەھىم مەشرەپ ( 1641 - 1711 ) ئۆزبېكىستاننىڭ نەمەنگان شەھرىدە تۇغۇلغان . 40 نەچچە يىللىق ئۆمرى قەشقەر ، خوتەن ، جۇڭغار دالىلىرىدا ئۆتكەن . مۇتەئەسسىپ يۇقىرى تەبىقە پىتنىخورلىرىنىڭ زىيانكەشلىكى تۈپەيلىدىن بەلىخ ھاكىمىنىڭ ئەمرى بىلەن دارغا ئېسىل-

غان . ئاشىق شائىر شاھ مەشرەپ خەلقىمىز ئارىسىدا يۇقىرى ھۆرمەت ـ ئىناۋەتكە ئىگە .

**گۇمنام ــ** مۇھەممەت ئىمىن خوجام قۇلى ئوغلى خىرقىتى ( 1634 ـ 1724 ) ئاتاقلىق ئۇيغۇر شائىرى ، مۇتەپەككۇرى . ئۇ ، 1670 ـ يىللىرى يازغان « مۇھەببەتنامە ــ مېھنەتكامە » ماۋزۇلۇق داستانىنى « خىرقىتى » تەخەللۇسى بىلەن يازغان بولسا ، پۈتۈن لىرىك غەزەل ، مۇخەممەسلىرىنى « گۇمنام » تەخەللۇسى بىلەن يازغان .

**زەلىلى ــ** مۇھەممەت سىدىق زەلىلى ــ ئاتاقلىق ئۇيغۇر شائىرى . ئۇ 1674 ـ يىلى يەكەندە تۇغۇلغان ، 80 يىل ئۆمۈر سۈرگەن . ئۇنىڭ 133 غەزەل ، 19 مۇخەممەس ، 5 مۇستەھزاد ، 16 رۇبائىي ۋە پارس تىلىدا يازغان 46 غەزەلنى ئۆز ئىچىگە ئالغان بىر دىۋانى ، 2800 مىسرالىق « سەپەرنامە » داستانى ، 524 مىسرالىق « تەزكىرە چىلتەن » رىۋايىتى ، 1540 مىسرالىق « تەزكىرە خوجامۇھەممەت شېرىپ » قاتارلىق ئەسەرلىرى بار .

**ئابىد قۇمۇلى ــ** 17 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرىدا قۇمۇل دىيارىدا ياشاپ ئۆتكەن تالانتلىق ئۇيغۇر شائىرى . ئۇنىڭ ئىجادىيەت مىۋىلىرىدىن ھازىرغىچە بىزگە مەلۇم بولغىنى 34 غەزەل بىلەن 69 رۇبائىيدىن ئىبارەت .

**نۆبىتى ــ** 18 ـ ئەسىردە ئۆتكەن ئاتاقلىق ئۇيغۇر شائىرى . خوتەندە تۇغۇلغان ، يەكەن ، قەشقەرلەردە بىلىم تەھسىل قىلغان . 1750 ـ يىلى ۋاپات بولغان .

نۆبىتى ئۆز ئۆمرىدە نۇرغۇن غەزەل ـ مۇخەممەس يازغان بولسىمۇ ، بىزنىڭ دەۋرىمىزگىچە يېتىپ كەلگىنى « دىۋان نۆبىتى » ماۋزۇلۇق بىرلا توپلام . ئۇنىڭغا 108 پارچە غەزەل ، ئۈچ مۇخەممەس ، 26 رۇبائىي كىرگۈزۈلگەن .

**نىزارى ــ** ئابدۇرەھىم نىزارى ــ ئۇلۇغ ئۇيغۇر رېئالىزمچى شائىرى . ئۇ ، 1776 ـ يىلى قەشقەر شەھرىدە تۇغۇلغان . ئۇ ، « رابىيە ـ سەئىدىن » ، « ۋامۇق ـ ئۇزرا » ، « مەھزۇن ـ گۇلنىسا » ، « پەرھاد ـ شېرىن » ، « لەيلى ـ مەجنۇن » قاتارلىق داستانلارنى يازغان .

نىزارى ــ ئەلشىر نەۋائىدىن كېيىن « خەمسە » يازغانلار ئىچىدە

ئەڭ شۆھرەت قازانغان شائىر. ئۇ، يەنە 1839 ـ يىللىرى « دۇرۇل-نىجاد » ( ئىجادلىق ئۈنچىلىرى ) ناملىق مەشھۇر ئەسىرىنى يازغان.

**ئەرشى** ــ خوجاجاھان ئەرشى ــ 18 ـ ئەسىردە ياشىغان ئۇيغۇر شائىرى. ئۇ، 1730 ـ يىلدىن 1756 ـ يىلغىچە ئالتە شەھەرنىڭ خانى بول-غان. ئادالەت ۋە مەرىپەتپەرۋەرلىك بىلەن يۇرتنى گۈللەندۈرگەن. 1756 ـ يىلى جۇڭغارلارنىڭ ياردىمىگە تايانغان بۇرھانىدىن خوجا تەرىپىدىن پۈتۈن ئۇرۇق ـ جەمەتى بىلەن بىللە ئۆلتۈرۈۋېتىلگەن. شائىرنىڭ « دىۋان ئەرشى » ناملىق بىر توپلىمى بار.

**فۇتۇھى** ــ خوجا سىدىق فۇتۇھى ــ 18 ـ ئەسىردە ياشىغان ئۇيغۇر شائىرى. ئۇ، جۇڭغارلارغا تايانغان ئاپئاق خوجا نەۋرىسى بۇرھانىدىن خوجا ( خان خوجا ) تەرىپىدىن ۋەھشىيانە ئۆلتۈرۈلگەن خەلقپەرۋەر پا-دىشاھ، شائىر خوجا جاھان ئەرشىنىڭ ئوغلى، ئاتىسى بىلەن بىللە قەتلى قىلىنغان. ئۇنىڭ بىزنىڭ دەۋرىمىزگىچە يېتىپ كەلگەن غەزەل ـ مۇخەم-مەسلىرىمۇ ئەرشى دىۋانىنىڭ ئاخىرىغا كۆچۈرۈلگەن.

**قەلەندەر** ــ 18 ـ ئەسىردە خوتەندە ياشاپ ئۆتكەن تالانتلىق ئۇيغۇر شائىرى. ئۇنىڭ ئىجادىيىتىدىن ھازىرغىچە بىزگە مەلۇم بولغانلىرى 149 غەزەل بىلەن 20 پارچە مۇخەممەس.

**مەشھۇرى** ــ ئىبراھىم مەشھۇرى ــ 18 ـ ئەسىردە يەكەندە تۇغۇلۇپ، ياشاپ ئۆتكەن داڭلىق ئۇيغۇر شائىرى. 3960 مىسرا شېئىرنى ئۆز ئىچىگە ئالغان « دىۋان مەشھۇرى » ماۋزۇلۇق توپلامنىڭ مۇئەللىپى.

**نىيازى** ــ موللا بوساق نىيازى ــ 18 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرىدا تۇرپاندا تۇغۇلغان، مۇھەممەت ئەفرىدۇن ۋاڭ بىلەن بىللە قەشقەرگە كەتكەن. قەشقەر خەلق قوزغىلىڭى مەزگىلىدە ئىز ـ دېرەكسىز غايىب بولغان. ئۇ-نىڭ 1500 مىسرادىن كۆپرەك شېئىرى كىرگۈزۈلگەن 126 بەتلىك دىۋانى بار.

**مەھزۇن** ــ 18 ـ ئەسىردە ياشىغان ئۇيغۇر شائىرى. ئۇ، خوتەندە تۇغۇلغان. ئۇنىڭ « دىۋان مەھزۇن » ماۋزۇلۇق توپلىمى بار.

**سادايى** ــ مىرھەسەن سادايى 1752 ـ يىلى قەشقەر شەھىرىدە

توغۇلغان ئۇيغۇر شائىرى .

**موللا بىلال —** موللا بىلال موللا يۇسۇپ ئوغلى ( 1823 ـ 1899 ) ئۇلۇغ ئۇيغۇر رېئالىستىك شائىرى . ئۇ ، « غەزەلىيات » ناملىق لىرىك غەزەللەر توپلىمى بىلەن « نۇزۇگۇم » « چاگموزا يۇسۇپخان » ، « غازات دەر مۇلكى چىن » قاتارلىق تارىخىي داستانلارنىڭ مۇئەللىپى .

**زوھۇرى —** زوھۇرىدىن ھېكىمبەگ — تۇرپاندىكى ۋاڭ ئەۋلادلىرىدىن بولۇپ ، 1830 ـ 1840 ـ يىللار ئەتراپىدا قەشقەرنىڭ ھاكىمبېگى بولغان . بۇ مەزگىلدە ئۇيغۇر مەدەنىيەت ـ مائارىپىنىڭ يۈكسىلىشىگە مۇناسىپ تۆھپە قوشقان . ئۇنىڭ « دىۋان زوھۇرى » ناملىق 68 بەتلىك توپلىمى بار .

**خۇشھال غەرىبى —** 19 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا قەشقەردە ياشاپ ئۆتكەن تالانتلىق ئۇيغۇر شائىرى . ئۇنىڭ 1845 ـ يىلى يېزىپ تاماملىغان « كۇللىيات غەرىبى » ناملىق دىۋانىغا 271 غەزەل ، 53 مەسنەۋى ، 37 رۇبائى ، 14 مۇخەممەس ، 14 ساقىنامە ، 3 مۇستەھزاد ، 31 قىتئە ، بىر تارىخ كىرگۈزۈلگەن .

**فۇزۇلى —** مۇھەممەت سۇلايمان ئوغلى فۇزۇلى ( 1498 ـ 1556 ) ئۇلۇغ ئەزەربەيجان شائىرى .

**ھۆۋەيدا —** خوجانەزەر غايىبنەزەر ھۆۋەيدا چاغاتاي تىلىدا كامالەتكە يەتكەن شېئىرلارنى يازغان مۇتەپەككۇر شائىر . ئۇ ، 1780 ـ يىلى ۋاپات بولغان .

**شەيخ سەئدى —** 13 ـ ئەسىردە ئۆتكەن ئۇلۇغ پارس مۇتەپەككۇر شائىرى . ئۇنىڭ « گۇلىستان » ۋە « بوستان » ناملىق دۇنياۋى قىممەتكە ئىگە مەشھۇر ئەسەرلىرى ئۇيغۇر خەلقىغە ئەزەلدىنلا تونۇش .

**گادايى —** 1403 ـ 1404 ـ يىللىرى تۇغۇلۇپ ، ھىراتتا ياشاپ ئۆتكەن مەشھۇر لىرىك شائىر .

# 歌词作者简介

**阿塔依**　15世纪维吾尔文学的杰出代表之一。纳瓦依的《珠宝集》一书中,对阿塔依的作品有很高的评价。

阿塔依与鲁菲提、赛卡克等诗人齐名,他以写抒情诗章见长。他的作品意味隽永、笔法细腻、语言流畅,其艺术成就很高。

**鲁菲提—麦吾拉·艾伯都拉·鲁菲提**　(1366～1465)维吾尔著名诗人之一,纳瓦依曾在《雅会》一书中,深怀敬意地论述过他。发表过《鲁菲提诗集》2 400行,长篇抒情诗《花与诺肉孜》。

**赛卡克**　生于14世纪末15世纪初叶,维吾尔著名诗人。纳瓦依对赛卡克的创作给予了极高的评价,称他为"维吾尔语言艺术上达到了炉火纯青地步的杰出诗人"。

在15世纪同辈诗人中,赛卡克在创作上有自己独特的风格,始终激情洋溢。

**纳瓦依—艾里西尔·纳瓦依**　(1441～1501)维吾尔在诗坛上有一座文学的丰碑,那就是伟大的诗人纳瓦依,他以杰出的贡献把维吾尔文学推到了一个新的高度,开创了维吾尔文学的崭新的历史时代。

纳瓦依在诗歌创作活动中成就显赫,仅诗歌就有44 800行。

其中最负盛名的是《五卷书》和《正直者的惊愕》、《帕尔哈迪与希琳》、《莱丽与麦吉侬》、《七星图》、《伊斯坎迪尔》等五部长诗。他的宏伟巨著充分显示出了非凡的诗才。除此以外，他还创作了《心灵的爱》、《鸟语》等，其思想性和艺术性均很高。

**赛迪—苏里坦·赛迪汗** (1484～1535)曾任苏里坦·赛迪汗王。杰出的政治家、军事家、诗人。

**热西提—阿不都热西提汗** (1520～1569)赛迪汗王的第二代汗王继承人(苏里坦·赛迪汗王的儿子)，在位27年，故于和田。

**热西迪汗** 公正的汗王，杰出的诗人，作品有《迪王热西迪》、《艾则勒亚提热西迪》、《斯拉提纳曼》、《麦秀克纳曼》等长诗。

**克迪尔汗—尤素甫·克迪尔汗** 莎车阿不都日西提汗王时期杰出的音乐家、诗人。著有《历史的凯歌》和《音乐知识》等，他着手整理过《维吾尔十二木卡姆》，此外还著有《迪王克迪尔》等诗集。

**乃菲斯—阿曼尼莎汗** (1533～1567)阿不都日西提汗王的爱妻，音乐家、诗人。她为整理《维吾尔十二木卡姆》音乐巨著献出了自己一生的精力。著有《论道德》、《美的道德》、《智慧的钥匙》、《坎勒的统治》等。

**麦西热甫—巴巴热合木·麦西热甫** (1641～1711)生于乌兹别克斯坦南满冈城。一生中40余年时间曾在喀什噶尔、和田、中亚一带度过。对当时的统治阶级腐败现象不满，被捕后绞刑而死。诗人善写爱情诗，在人民群众中享有盛名。

**古木纳姆—默合麦提依明霍加·库力乌吾勒·古木纳姆**(1634～1724)维吾尔著名诗人。1670年间，写出了著名长诗《劳动与爱情》。他的作品别具一格，以善于抒情而驰名中外。

**则利勒—木合拜提·斯迪克·则利勒** 维吾尔著名诗人。1674年生于莎车。写有格则勒133首，柔巴依26首，五行诗19首，长短体诗5首，波斯语格则勒46首。诗人的作品当不限于此。

**阿比迪·库木勒** 17世纪维吾尔著名诗人。至今搜集了诗人34首格则勒和69首柔巴依诗作。

**诺比提** 18世纪维吾尔著名诗人，生于和田，青年时代奔赴喀什噶尔求学，1750年病故。

诗人的创作以爱情诗为主，也写过不少劝人求知、忠诚向善和争取和平的诗作。《诺比提诗集》一书中，收入108首抒情诗，26首柔巴依诗，3首寓言诗。

**纳扎尔—阿不都热依木·纳扎尔** 维吾尔著名诗人。1776年生于喀什噶尔。著名作品有《爱情长诗集》，这部诗作是继伟大诗人纳瓦依《七美图》之后的最长诗作。长诗包括《热比亚与赛丁》、《瓦木克与乌祖拉》、《麦合逊与古丽尼莎》、《麦斯吾德与迪丽阿热》等，1839年间又创作了《杜茹丽加提》、《尼加提勒克花朵》两部诗集。

**艾尔西—霍加江合·艾尔西** 18世纪维吾尔诗人。1730～1756年曾是南疆六城的汗王。他在位时，公正、热爱和平，对家乡的繁荣起到了一定的作用。著有《艾尔西诗集》。

**菲吐海—霍加斯迪克·菲吐海** 生于18世纪，维吾尔诗人，

在中亚混战期间被当时的统治者阿巴霍加的儿子色尔汉丁霍加杀害。他的抒情诗在民间广为流传。

**凯兰代尔** 18世纪生活在和田地区，维吾尔诗人。他的149首抒情诗和20首寓言诗长期流传在民间。

**麦西呼尔—依不热合木·麦西呼尔** 18世纪生于莎车，维吾尔著名诗人。作品有《麦西呼尔诗集》(3 960行)。

**尼亚孜—毛拉布沙克·尼亚孜** 18世纪末生于吐鲁番。后随同麦合默提·艾合尔墩汗王前往喀什噶尔，他在喀什噶尔混战中死去。写有1 500行短诗。

**麦合逊** 18世纪维吾尔诗人。生于和田，著有《麦合逊诗集》。

**沙达依—米尔艾山·沙达依** 1752年生于喀什噶尔，维吾尔诗人。

**毛拉比拉勒—毛拉比拉勒·尤素甫** (1823～1899)维吾尔著名抒情诗人。作品有《格则勒亚特》(抒情诗集)和《茹孜库姆》、《长帽子尤素甫汗》等长诗。

**祖呼尔—祖呼尔丁·艾克木伯克** 吐鲁番汗王的后代，1830～1840年间曾任喀什噶尔官吏(伯克)，在任期间，对繁荣喀什噶尔文化有一定的贡献。作品有《祖呼尔诗集》。

**胡西哈里尔·艾尔比** 19世纪初生于喀什噶尔，维吾尔著名诗人。著有《库勒亚提艾力比》，诗集中包括271首抒情诗，53首讽

刺诗,37首柔巴依,14首寓言诗,14首美德诗等。

**甫祖勒—麦合默提·苏来依满·甫祖勒** (1498～1556)维吾尔著名诗人。

**线依合·赛迪** 生于13世纪,著名波斯诗人。写有巨著《蔷薇园》、《果园》,广为流传。

**尕达依** 生于1403或1404年,善于写抒情诗。

# مۇندەرىجە

## چوڭ نەغمە قىسمى



## داستان قىسمى



## مەشرەپ قىسمى

# 目　　录

## 穷乃额满部分



## 达斯坦部分

# چوڭ نەغمە قىسمى

# 穷乃额满部分

## مۇقەددىمە

## 木坎迪满




1)
2)
ylk2


3)
4)


3
5
3
3
6)
5
3
6



12)
13)
ylk9

## تەزە ، تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۇسى

## 太孜,太孜迈尔平里及区秀尔给




16)
15)
16)
1.
2.
17)


18)
1.
2.



## نۇسخا، نۇسخا مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۇسى

## 怒斯禾,怒斯禾迈尔乎里及区秀尔给

♩ = 48

1)

( 0 T | T T T. 1 T T T D D D. T |

TTT. T TTT D DD. T )

2)4)

1.

3)


2.
13)
13) 15)
14) 16)
14) 16)

چوڭ سەلقە

# 穷赛勒克



## كىچىك سەلقە، كىچىك سەلقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۈسى

## 克其克赛勒克，克其克赛勒克迈尔平里及

## 区秀尔给





D.S.
13)15)
1.
2.
14)16)
1.
2.
D.S.
17)21)
18)22)

34)

## پەشرۇ، پەشرۇ مەرغۇلى

## 派西露,派西露迈尔乎里




4)12)
5)13)
6)14)
7)15)
8)16)
1.
5)16)
2.
1.
9)
D.S
2.
17)
18)25)
19)26)
20)27)
21)28)


1.
2.

تەکست

太喀特




7)
8)
= 60
47

# داستان قىسمى

# 达斯坦部分

بىرىنچى داستان ، بىرىنچى داستان مەرغۇلى

第一达斯坦,第一达斯坦迈尔乎里




2.
3)
4)
5)
1.


D.S.
17)
1.
2.
18)
1.
2.

## ئىككىنچى داستان، ئىككىنچى داستان مەرغۇلى

## 第二达斯坦,第二达斯坦迈尔乎里




D.S.
17)
18)
1.
2.
19)


D.S.
ylk65

1.

2.

ئۈچىنچى داستان، ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى

第三达斯坦,第三达斯坦迈尔平里





1)5)
2)6)
1.
2.
3)7)
4)8)
D.C.
9)13)




# 麦西热甫部分

## بىرىنچى مەشرەپ

## 第一麦西热甫

= 39

7/8 (3+4/8)

( D D D T | D. D T |

1)

D. D T )

2)


2)4)
1.
2.
1.
2.
D.C.
5)7)
ylk78

# تۆتىنچى مەشرەپ

# 第四麦西热甫



# ئىراق مۇقامىنىڭ ئاھاڭ تۈرلىرى جەدۋىلى

| | مۇقام ئاھاڭ تۈرلىرىنىڭ ئاتىلىشى | تاكت | باشلىنىش سۈرئىتى | ئاساسىي رىتىم شەكلى |
|---|---|---|---|---|
| چوڭ نەغمە قىسمى | مۇقەددىمە | ‒ | ♩ = 66 | |
| | تەزە | $\frac{3}{4}$ | ♩ = 56 | T.T TT D \| D OT D ‖ |
| | تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۇسى | $\frac{3}{4}$ | ♩ = 56 | T.T TT D \| D OT D ‖ |
| | نۇسخا | $\frac{4}{4}$ | ♩ = 48 | TTT.T TT.T D D D.T ‖ |
| | نۇسخا مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۇسى | $\frac{4}{4}$ | ♩ = 48 | TTT.T TT T D D D.T ‖ |
| | جۇلا | $\frac{4}{4}$ | ♩ = 52 | D TT DT T DD T TT \| D TT DT T DD T ‖ |
| | سەنەم | $\frac{2}{4}$ | ♩ = 78 | D OT OT \| D DD ‖ |
| | چوڭ سەلقە | $\frac{6}{8}(\frac{4+2}{8})$ | ♩. ♩ = 40 | DTT DT \| |
| | كىچىك سەلقە | $\frac{2}{4}$ | ♩ = 57 | D. D TT \| DDDD T ‖ |
| | كىچىك سەلقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۇسى | $\frac{2}{4}$ | ♩ = 57 | D. D TT \| DDDD T ‖ |
| | پەشرۇ | $\frac{2}{4}$ | ♩ = 62 | D. T OD T \| D. T DD T ‖ |
| | پەشرۇ مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۇسى | $\frac{2}{4}$ | ♩ = 66 | D. T OD T \| D. T DD T ‖ |
| | تەكىت | $\frac{2}{4}$ | ♩. = 56 | (D) \| D.T D T.T D ‖ |
| | چوڭ نەغمە قىسمىنى تارقاق رىتىم بويىچە تاماملاش | | | |
| داستان قىسمى | بىرىنچى داستان | $\frac{2}{4}$ | ♩ = 60 | D D T OD T \| D. T DT ‖ |
| | بىرىنچى داستان مەرغۇلى | $\frac{2}{4}$ | ♩ = 72 | D D T OD T \| D. T DT ‖ |
| | ئىككىنچى داستان | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩. ♩ = 36 | D O D T ‖ |
| | ئىككىنچى داستان مەرغۇلى | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩. ♩ = 36 | D O D T ‖ |
| | ئۈچىنچى داستان | $\frac{9}{8}(\frac{3+6}{8})$ | ♩. ♩ = 24 | D D TT TT TT \| D TT DT TO ‖ |
| | ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى | $\frac{9}{8}(\frac{3+6}{8})$ | ♩. ♩ = 24 | D D TT TT TT \| D TT DT TO ‖ |
| مەشرەپ قىسمى | بىرىنچى مەشرەپ | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩. ♩ = 39 | D D D T \| D. D T ‖ |
| | ئىككىنچى مەشرەپ | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩. ♩ = 39 | D. D T ‖ |
| | ئۈچىنچى مەشرەپ | $\frac{2}{4}$ | ♩ = 104 | D D T DD T ‖ |
| | تۆتىنچى مەشرەپ | $\frac{2}{4}$ | ♩ = 112 | D. T DT \| D TT DT ‖ |
| | پۈتۈن مۇقامنى تارقاق رىتىم بويىچە تاماملاش | | | |

## 《依拉克木卡姆》曲目一览表

| | 曲目名称 | 节拍 | 起始速度 | 基本节奏型 |
|---|---|---|---|---|
| 第一部分「穷乃额满」 | 木坎迪满 | 𝄐 | ♩=66 | |
| | 太孜 | $\frac{3}{4}$ | ♩=56 | T.T TT D \| D OT D ‖ |
| | 太孜迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{3}{4}$ | ♩=56 | T.T TT D \| D OT D ‖ |
| | 奴斯禾 | $\frac{4}{4}$ | ♩=48 | TTT.T TT T D D D.T ‖ |
| | 奴斯禾迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{4}{4}$ | ♩=48 | TTT.T TT T D D D.T ‖ |
| | 朱拉 | $\frac{4}{4}$ | ♩=52 | D TT DT T DD T TT \| D TT DT T DD T ‖ |
| | 赛乃姆 | $\frac{2}{4}$ | ♩=78 | D OT OT \| D DD ‖ |
| | 穷赛勒克 | $\frac{5}{8}(\frac{3+2}{8})$ | ♩.⌒♩=40 | DTT DT ‖ |
| | 克其克赛勒克 | $\frac{2}{4}$ | ♩=57 | D. D TT \| DDDD T ‖ |
| | 克其克赛勒克迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{2}{4}$ | ♩=57 | D. D TT \| DDDD T ‖ |
| | 派西露 | $\frac{2}{4}$ | ♩=62 | D. T OD T \| D. T DD T ‖ |
| | 派西露迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{2}{4}$ | ♩=66 | D. T OD T \| D. T DD T ‖ |
| | 太喀特 | $\frac{2}{4}$ | ♩.=56 | (D) \| D.T D T.T D \| |
| | 以散板结束“穷乃额满”部分 | | | |
| 第二部分「达斯坦」 | 第一达斯坦 | $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D D T OD T \| D. T DT ‖ |
| | 第一达斯坦迈尔乎里 | $\frac{2}{4}$ | ♩=72 | D D T OD T \| D. T DT ‖ |
| | 第二达斯坦 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.⌒𝅗𝅥=36 | D O D T ‖ |
| | 第二达斯坦坦迈尔乎里 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.⌒𝅗𝅥=36 | D O D T ‖ |
| | 第三达斯坦 | $\frac{9}{8}(\frac{3+6}{8})$ | ♩.⌒𝅗𝅥.=24 | D D TT TT TT \| D TT DT TO ‖ |
| | 第三达斯坦坦迈尔乎里 | $\frac{9}{8}(\frac{3+6}{8})$ | ♩.⌒𝅗𝅥.=24 | D D TT TT TT \| D TT DT TO· ‖ |
| 第三部分「麦西热甫」 | 第一麦西热甫 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.⌒𝅗𝅥=39 | D D D T \| D. D T ‖ |
| | 第二麦西热甫 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.⌒𝅗𝅥=39 | D. D T ‖ |
| | 第三麦西热甫 | $\frac{2}{4}$ | ♩=104 | D D T DD T ‖ |
| | 第四麦西热甫 | $\frac{2}{4}$ | ♩=112 | D. T DT \| D TT DT ‖ |
| | 以散板结束整部“木卡姆” | | | |

## مۇقام مۇزىكىسىنى نوتىغا ئېلىشقا ئائىت بىر قانچە ئىزاھات

1 . بۇ نوتا شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى چېلىپ ئورۇندىغان، شىنجاڭ ئۈن – سىن نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان ئون ئىككى مۇقامنىڭ ئۈنئالغۇ لېنتىسى (نومۇرى 100 - XL ) غا ئاساسلىنىپ ئېلىندى .

2 . ئون ئىككى مۇقامدىكى چارەك ئاۋاز ۋە سەل كۆتۈرۈلگەن (سەل چۈشۈرۈلگەن ) ئاۋازلارنى توغرا ئىپادىلەش ئۈچۈن، بۇ نوتىدا تۆۋەندىكىدەك بەلگىلەر كۆپەيتىپ قوللىنىلدى : ≯ بەلگىسى $\frac{1}{4}$ كۆتۈرۈشنى، d بەلگىسى $\frac{1}{4}$ چۈشۈرۈشنى، ↑ بەلگىسى سەل كۆتۈرۈلگەن ئاۋازنى، ↓ بەلگىسى سەل چۈشۈرۈلگەن ئاۋازنى ئىپادىلەيدۇ، بۇ بەلگىلەر ئاھاڭ نوتىسىنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە قويۇلدى، بۇ بەلگىلەر نوتىدا كۆي بەلگىسىدە بەلگىلەنگەن ئاۋاز تەرتىپى ئاساسىدا ئۆز رولىنى كۆرسىتىدۇ . مەسىلەن، كۆي بەلگىسىدىكى مەلۇم ئاۋازنىڭ يېرىم كۆتۈرۈلگەن ( چۈشۈرۈلگەن ) ئاۋاز ئىكەنلىكىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن، نوتىنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە يەنە ≯ ، d ، ↑ ياكى ↓ بەلگىسى قويۇلغان بولسا، يېرىم ئاۋاز كۆتۈرۈش ( چۈشۈرۈش ) نى شەرت قىلىنغان ھالدا يەنە $\frac{1}{4}$ ئاۋاز كۆتۈرۈلىدۇ ياكى چۈشۈرۈلىدۇ . ≯ ۋە d بەلگىلىرى ۋاقىتلىق بەلگە سۈپىتىدە بىر تاكت ئىچىدىلا كۈچكە ئىگە . ئەگەر ئوخشاش تاكتلار ئىچىدە $\frac{1}{4}$ كۆتۈرۈلگەن ياكى چۈشۈرۈلگەن ئاۋازلار كېيىنكى ئاۋازلاردا يېرىم كۆتۈرۈلمىسە ( چۈشۈرۈلمىسە )، كېيىنكى ئاۋازلارنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە ئاھاڭنى ئەسلىگە كەلتۈرۈشنى ئىپادىلەيدىغان بەلگە قويۇلدى . ↑ ، ↓ بەلگىلىرى پەقەت بەلگە قويۇلغان ئاۋازدىلا كۈچكە ئىگە .

3 . ∼ ۋە ∼لار ئايرىم – ئايرىم ھالدا ئاھاڭلارنى يوقىرىغا ياكى

تۆۋەنگە تىترىتىش بەلگىسى بولۇپ، تىترىتىش دائىرىسى ئادەتتە $\frac{1}{4}$ ئاۋاز ئىچىدە بولىدۇ.

4. $\frac{5}{8}$ ، $\frac{7}{8}$ ، $\frac{9}{8}$ قاتارلىق ئۇدارلار ئارقىلىق بۇ نوتىدىكى ئۇدار ئاھاڭلىرىنىڭ ھەر بىر تاكتلىرىنىڭ ئىچكى قىسمىدىكى ئۇدارلارنىڭ بىرىكىش مۇناسىۋىتىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن، $\frac{5}{8}$ ($\frac{3+2}{8}$) ، $\frac{7}{8}$ ($\frac{3+4}{8}$) ، $\frac{9}{8}$ ($\frac{3+6}{8}$) فور-مۇلىسى قوللىنىلدى. ھەر بىر تاكتنىڭ بىرىنچى ئۇدار بىرلىكىدە ۋاقتى تەكشى بولغان ئۈچ ئۇدارنىڭ ئىككى ئاۋازدا قاتارلىشىپ كېلىشى ۋە تۆت ئاۋازدا قاتارلىشىپ كېلىشى، شۇنداقلا ئۇلارنىڭ ھەر خىل ئۆزگىرىشلىرى دائىم كۆرۈلۈپ تۇرىدۇ. بۇ ئۇن ئىككى مۇقامنىڭ ئۇدار، رىتىم جەھەت-تىكى مۇھىم ئالاھىدىلىكى، كىتابخانلارنىڭ دىققەت قىلىشىنى ھاۋالە قىلىمىز. بەزى ئاھاڭلاردا كۆرۈلىدىغان پارچە ئۇدار يەنە «كۆپەيگەن ئۇدار» لارغا بۇ نوتىدا $\frac{2\frac{1}{2}}{4}$ (تۆتكە بۆلۈنىدىغان ئاۋاز بىر ئۇدار بولۇپ، ھەر بىر تاكتتا $2\frac{1}{2}$ ئۇدار بولىدۇ)، ($\frac{2\frac{1}{2}+4}{4}$) $\frac{6\frac{1}{2}}{4}$ (تۆتكە بۆلۈنگەن ئاۋاز بىر ئۇدار بولۇپ، ھەر بىر تاكتتا $6\frac{1}{2}$ ئۇدار بولىدۇ، يەنى $2\frac{1}{2}$ ئۇدار ۋە تۆت ئۇداردىن ئىبارەت ئىككى تەركىپكە بۆلۈنىدۇ) شەكلىدىكى ئالاھىدە ئۇدار بەلگىسى قوللىنىلغان.

5. ھەر بىر ئاھاڭ باشلانغان مېلودىيىنىڭ ئاستى تەرىپىگە بۇ ئا-ھاڭنىڭ باش - ئاخىرىنى تۇتاشتۇرىدىغان «ئاساسىي رىتىم شەكلى» بەلگىسى قويۇلغان. بۇنىڭ ئىچىدىكى D بەلگىسى داپنىڭ «دۇم» نى،

T بەلگىسى داپىنلڭ « تاك » ئاۋازىنى ، O بەلگىسى ئاۋاز توختىغانلىقىنى ئىپادىلەيدۇ .

6 . مېلودىيىنىڭ ئاستى تەرىپىگە قويۇلغان سان تېكىستنىڭ تەرتىپ نومۇرىنى ئىپادىلەيدۇ .

7 . تەكرارلانغان مېلودىيىدە بىرىنچى قېتىمدا ئېيتىلغان ياكى چېلىنغان ئاھاڭ ئۆلچەم قىلىندى .



# 关于乐谱记录的几点说明

一、本乐谱根据新疆音像出版社出版发行的《十二木卡姆》盒式录音带（片号XL－100）记录。由新疆木卡姆艺术团演唱、演奏。

二、为了准确地反映《十二木卡姆》中的四分音和微升（降）音，本乐谱在传统五线谱记谱法的基础上，增加使用𝄲号表示升四分之一音、𝄳号表示降四分之一音，↑号表示微升音、↓号表示微降音。这些符号标在音的左上方，都在乐谱中调号所规定音列的基础上起作用。如调号中已标明某音要升（降）半音而在其左上方又加标了𝄲号、𝄳号、↑号或↓号，则要在升（降）半音的前提下再升高（或降低）四分之一音或微升（微降）。作为临时记号，𝄲号和𝄳号对一小节内的同音有效。如同一小节中已经半升（降）的音在后面不作半升（降），则需在后面的那个音的左上方加标能够示意回复到原调音列的符号。↑号↓号只对所标的乐音起作用。

三、～和∽分别为上、下波音符号，其波动范围一般在四分之一音之内。

四、对于$\frac{5}{8}$、$\frac{7}{8}$、$\frac{9}{8}$等复拍子，本乐谱以$\frac{5}{8}(\frac{3+2}{8})$、$\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$、$\frac{9}{8}(\frac{3+6}{8})$式的拍号标明这些节拍乐曲中每一小节内部的节拍组合关系。在这些节拍乐曲中每小节的第一个小节拍单位里，经常出现时值均分的三拍二连音和四连音以及它们的各种变体，这是《十二木卡姆》在节拍、节奏方面的一个重要特点，敬请读者注意。对于另一些乐曲中出现的非整数“增盈节拍”，本乐谱使用$\frac{2\frac{1}{2}}{4}$（以四分音符为一拍，每小节两拍半）、$\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$（以四分音符为一拍，每小节六拍半，又可分为两拍半和四拍这样两个小节拍单位）式的特殊拍号标记。

五、每首乐曲起首处旋律下方标记着贯串本乐曲始终的“基本节奏型”。其中，字母D表示击手鼓鼓中，发“咚”音，字母T表示击乐鼓鼓边，发“嗒”音。字母O表示休止。

六、旋律下方以数字标明唱词序号备考。

七、反复的旋律以第一次演唱（奏）的作为标准记录。

# مۇندەرىجە

## چوڭ نەغمە قىسمى

## داستان قىسمى



## مەشرەپ قىسمى

# چوڭ نەغمە قىسمى

## مۇقەددىمە

ئىشق ئارا بىچارە ئەيلەپ ناتىۋان قىلغان پەلەك ،
ھىجرىدىن نەشتەر ئۇرۇپ ئازارى جان قىلغان پەلەك .

مۇپتىلا ئەيلەپ بىراۋ ئىشقى بىلەن مەن زارنى ،
پۇرقىتىدىن كۆپ بالاغا تەۋ ئامان قىلغان پەلەك .

ئەقلى ھوشۇمدىن جۇدا ئەيلەپ ، قىلىپ دىۋانىدەك ،
ئوقلىرى بالايى ـ كۆلپەتكە نىشان قىلغان پەلەك .

كۆرسۇتۇپ ئوتلۇق يۈزىنى ئۆرتىبان جانۇ كۆڭۈل ،
ئۆز ماكانىمدىن سۇرۇپ ، بىخانىمان قىلغان پەلەك .

سولدۇرۇپ ھىجران بورانى نەۋ نىھالىم گۈللىرىن ،
لالىرەڭ چېھرەمنى ئولدەم زەپىران قىلغان پەلەك .

ئەلگە ئىشرەتنى نىسىپ ئەتمىش ، ماڭا مىھنەت نىسىپ ،
يۈز تىكەنلەر ئىچرە گۈلشەندە نىھان قىلغان پەلەك .

ياخشىلىق يوق بۇ پەلەكتە ، زۇلمدۇر ئەندىشىسى ،
بۇ پەلەك ـ زالىم پەلەك ، باغرىمنى قان قىلغان پەلەك .

( ئا . نىزارى )

تەزە

ئەي گۈزەللىك ئالەمىنىڭ ئەھلىغە سۇلتانمۇ سەن ،
بىر باقىپ كۆڭلۈمنى ئالدىڭ ، ئاپىتى دەۋرانمۇ سەن .

كۆڭلۈم ئالدىڭ ئىبرسە ھەرگىز باقمىدىڭ ئەي مەھلىقا ،
دۇرمۇسەن ، لەئلمۇ سەن يا خۇد لىۋى مارجانمۇ سەن .

ئۆلتۈرۈرسەن ، كۆيدۈرۈرسەن يۈرقىتىڭدە ئەي پەرى ،
يىغلاتىپ ھەم كۈلدۈرۈر سەن ، بىر بالايى جانمۇ سەن .

ئاتەشىن ئىشقىڭنى ياقتىڭ بۇ ۋۇجۇدۇمغا بۇگۈن ،
دوستمۇ سەن ، دۈشمەنمۇ سەن ، مەن بىلمىدىم جانانمۇ سەن .

گۈل يۈزۈڭگە بۇلبۇلى تەشنا ئىدەك زار ئەيلىدىڭ ،
گۈلمۇ سەن ، رەيھانمۇ سەن ، يا ھۇرمۇ سەن ، غۇلمانمۇ سەن .

گۈل سۈپەت گۈللۈكتە تۇرساڭ نەستەرىن بولغاي خىجىل ،
كۆرمەدىم ھەرگىز مالاللىقتا لەبى خەندانمۇ سەن .

جىلۋە ئەيلەپ چىقساڭ ئۆيدىن رەشك ئەيلەر مۇشتەرى ،
ھۆسنى ئىقلىمغا گويا كى بىر ماھى تابانمۇ سەن .

كۆرمەدىم بۇ فانىدا سەندەك نازاكەتلىك كىشى ،
ياپەرى سەن ، يا مەلەك سەن ، بىلمىدىم ئىنسانمۇ سەن .

گۈلسۇرۇخ يەڭلىغ يۈزۈڭگە بۇ بىلال بىچارەنى ،
ئەيلىدىڭ شەيدائى بۇلبۇل غۇنچەئى رەيھانمۇ سەن .

( موللا بىلال )

## تەزە چۈشۈرگۈسى

ئەي گۈزەللىك ئالەمىنىڭ ئەھلىگە سۇلتانمۇ سەن ،
بىر باقىپ كۆڭلۈمنى ئالدىڭ ئاپىتى دەۋرانمۇ سەن .

( موللا بىلال )

## نۇسخا

كۆڭۈللەر نالىسى زۇلپۇڭ كەمەندىن ناگىھان كۆرگەچ ،
ئىبرۇر ئانداقكى ، قۇشلار قىچقىرىشقايلار يىلان كۆرگەچ .

كۆڭۈلنىڭ چاكىنى قانلىق يېشىمدىن ئەل بىلىپ قالدى ،
بىلىق زەخمىنى پەھم ئەتكەن كەبى دەريادا قان كۆرگەچ .

كۆزۈم قان ـ ياش تۆكەر ، نى دەپ كۆڭۈل زەخمىن ياشۇرغايمەن ،
تاپار ئوۋچى زېمىندە ئوۋ قېنىدىن ئىز ـ نىشان كۆرگەچ .

بويالغان قان ئاراجان پەردىسى يەتكەچ غەمى ھەجرىڭ ،
كۆڭۈل باغىدا ياپراق ھال بولۇر پەسلى خازان كۆرگەچ .

ئوقۇڭنىڭ زەخمىسى ئىچرە بەلالارنى يۇغان ياشىم ،
گۆدەكتۇر خۇددى ئالغان قۇش بالاسىن ئاشيان كۆرگەچ .

كۆڭۈللەر نەقدىنى تاراج ئېتىشۇر ياپىغىڭ چۇمبەل ،
نىقاپ تارتقان كەبى يولدا قاراقچى كارۋان كۆرگەچ .

يۈزىن زۇلۇق ئىچرە تا كۆردۇم ، ئۆلۈپ ۋەسلىگە يەتمەسمەن ،
غەلەت ئىرمىش يۈز ئۇرماق كېچە ئوتنى ھەر قاچان كۆرگەچ .

بۇ ئالەمدە ئەمەل پانى ۋە لېكىن ياخشى ئات باقى ،

ئېلىك دەردىگە دەرمان بول ئۆزۈڭنى كامىران ① كۆرگەچ .

( نەۋائى )

**نۇسخا چۇشۇرگۇسى**

نەۋائى ، مەنىلىك نەزمەڭنى شۇنداق ئەيلىدىڭ تەھرىر ،
بېشىڭغا چاچقۇسى ئالتۇن بىلىملىك شاھ جاھان كۆرگەچ .

( نەۋائى )

**جۇلا**

ئى پەرى رۇخسارلار بىزگە نىگاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ ،
بىر نەزەر بىرلە گادانى پادىشاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ .

گەرچە ئۆتكەندە كىرەرسىز كۆپ كىشىنىڭ قېنىغا ،
بۇ گادا كۆڭلى ئۈچۈن مۇنچە گۇناھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ .

خارلىق ھەددىدىن ئاشۇرماڭ . چۈنكى ئىززەت يولدادۇر ،
ئېتىڭىز ئاستىدا بىزنى خاكى راھ ② ئەيلەپ ئۆتۈڭ .

ھەر قاچان جان بەرسەم ئول قەددۇ ئاغىز يادى بىلە ،
يارۇ دوستلار ، مەقبەرەم ئۈستىدە ئاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ .

ھەر نېچە كىم سىزگە زەخمەتتۇر ، زاكاتى ھۆسن ئۈچۈن ،
ئىلتىپاتى لۇتپى سارى گاھى ـ گاھ ئەيلەپ ئۆتۈڭ .

( لۇتپى )

---

① كامىران ـــ مەقسەتكە يەتكەن
② خاكى راھ ـ يول توپىسى

سەنەم

مەن ئەمدى نىچۈك ئەيلەي
غەمگە قالغان باشىمنى ؟
كۆرگىلى ئۇزاق بولدى ( دادەي ـ جېنىم دادەي )
سىغىندىم ئاداشىمنى ( ئايارەي ) .

سىغىنغان بىلەن يارنى ،
مىنگىلى تىپىلماس ئات .
ئات بولسا كۆرەر ئىدىم ( دادەي ـ جېنىم دادەي )
بېرىپ قارا قاشىمنى ( ئايارەي ) .

( خەلق قوشاقلىرى )

※ ※ ※

يۈزۈڭنى مىسال قىلىپ قوياشقا ،
چۈشتى ئاشىقلار ئېلى تالاشقا ؛
ئاشىق ئېرۇرمەن قوشۇما قاشقا ،
يانماسمەن ئەجەل يەتسىمۇ باشقا .

( موللا بىلال )

چوڭ سەلىقە

باردۇر بۇ ئەلــدە ئىككى ماھ پەيكەر ،
بىرى قەنت ئېرۇر ، بىرى بال ـ شېكەر .

بىرىنىڭ يۈزى خۇرشىدى تابان ،
بىرىنىڭ قامىتى سەرۋى سەنۇبەر .

بىرىنىڭ لەبى ياقۇتى سىراپ ،
بىرىنىڭ چىشى پاكىزە گەۋھەر .

بىرىنىڭ غەمزەسى جەرراھى ئۇستاد ،
بىرىنىڭ كىرپىكى ئالماسى خەنجەر .

بىرىنىڭ ئىككى قېشىدۇر ھىلال ،
بىرىنىڭ يۈزى مىسالى قەمەر .

بىرىگە چاكار بەندە ئاتايى ،
بىرىگە خادىم مالايىدۇر كەمتەر .

( ئاتايى )

**بىرىنچى كىچىك سەلىقە**

جامالىڭ شەمئ ئەمەس پەرۋانىغا نېچۈن نىقاب ئەتتىڭ ،
نېدىن مەن زەررە ئەرمەن ئاي يۈزۈڭنى ئاپتاپ ئەتتىڭ .

دېدىڭ ۋەيرانە خوبدۇر ئاسىرىماققا زاتى خەزىنەمنى ،
بۇ ئەرمەسمۇ ئىدى مۈلكى ۋۇجۇدۇمنى خاراب ئەتتىڭ .

ئېرۇر بۇ شەرت ۋەسلىڭ بەزمىدە بەرسەڭ مەيى ئىشرەت ،
كى ئەۋۋەل دەۋزىخى ھىجران ئىلە ھەدسىز ئازاب ئەتتىڭ .

مېنى ئۆلتۈردۈڭۈ ئىشقى ئوتىدا نەچچە كۆيدۈردۈڭ ،
فەنا بارانىغا خاكىستارى جىسمىم ساھاب ئەتتىڭ .

ئەجەب جاللاد ئىكەنسەن تاپمىدىڭ مەندەك ئەسرى ئىشق ،
كاۋاپ ئەتتىڭ يۈرەك بىرلە جىگەر قانىم شاراب ئەتتىڭ .

سىنى مەشۇقلاردىن سۆيمىگىم تاللاپ گۇناھىممۇ ؟
نىدىن ئايرىپ مېنى ئىشق ئەھلىدىنكىم رەددى باب ئەتتىڭ .

كىشگە زۇلمى مۇندىن قايدا ئاشقاي ئەي مۇسۇلمانلار ،
نېمىشقا ، بىرەھىم زالىم ، مېنى مۇنچە خاراب ئەتتىڭ .

نە ھاجەتتۇر تۆمۈر زەنجىر مېنىڭدەك بىر قەلەندەرگە ،
خىيالىڭ رىشتەسىن جان بوينىغا مەھكەم تاناب ئەتتىڭ .

پىراق بەزمىسىدە زەھرى غېمىڭكىم ئۆز نېسۋەمدۇر ،
ۋىسالىڭ ئوتىنى ياقماي يۈرەكنى سەن كاۋاب ئەتتىڭ .

( گۇمنام )

**ئىككىنچى كىچىك سەلىقە**

ئاينىڭ بالاسى ، كۈنىنىڭ بالاسى ،
زەپمۇ يامانكەن دەردۇ بالاسى .

نەلەردە ئويناپ ، نەلەرنى ئويلاپ ،
يۈرگەندۇ شۇل يار ـ كۆزنىڭ قاراسى .

ئىزدەپ دىدارى ، بولۇپ بىدارى ،
ھەر يانغا باقسام يوقتۇر قاراسى .

كەزدىم پىيادە ، سۇنماس ئىرادە ،
قانچە ئۇزاقتۇر يوللار ئاراسى .

ئاستىمدا تاغلار ، ئۈستۈمدە زاغلار ،
باغرىمدا داغلار ـ ھىجران يارىسى .

ھىجران ياراسى ـ جاننىڭ ياراسى ،
جانانە ۋەسلى مەلھەم ـ داۋاسى .

ئالLاھۇ ئەكبەر ـ ئالLاھۇ ئەكبەر ،
يەتسۇن ئۆزۈڭگە بەندەڭ دۇئاسى .

جانانغا يەتسۇن ، ئارمانغا يەتسۇن ،
ئاشىق قۇلۇڭدەك سەۋدايى ئاسىي .

( خەلق قوشاقلىرى )

**كىچىك سەلىقە چۇشۇرگۇسى**

نىدىن سادىق ئەمەس گۇمنام ئىشقىڭ بىلەن ئۆلمەككە ،
ئۇنى ئۆلتۈرگىلى مەيداندا بىھەد ئىزتىراپ ئەتتىڭ .

( گۇمنام )

**پەشرۇ**

باغدا ئېچىلدى بىر تۇپ قىزىلگۇل ،
سايرىدى شاختا مەستانە بۇلبۇل .

باغدا قىزىلگۇل ھەر جايدا بولماس ،
ھەر جايدا بولسا ، سىنىڭچە بولماس .

مەن سىنى كۆرۈپ ھەيرانە بولدۇم ،
ئەقلى ـ ھوشۇمدىن بىگانە بولدۇم .

ھەيرانە قىلغان ئايدەك يۈزۈڭدۇر ،
مەستانە قىلغان شىرىن سۆزۈڭدۇر .

※ ※ ※

مەرۋايىت ئىسىل نەرسە ،
ئۈنچە ـ مارجان ئىچىدە .
يارىم ماڭا گۈل تۇتتى ،
خەلقى جاھان ئىچىدە .
ئەي خۇشتارمەن ،
خۇشتارمەن ،
يارىم ماڭا گۈل تۇتتى ،
خەلقى جاھان ئىچىدە .

گۈلنى مەن ئالاي دېسەم ،
گۈل تىكەنىنىڭ ئىچىدە .
گۈلگە مەيلىم بار ئىدى ،
گۈل بەدەنىنىڭ ئىچىدە .
ئەي خۇشتارمەن ،
خۇشتارمەن ،
گۈلگە مەيلىم بار ئىدى ،
گۈل بەدەنىنىڭ ئىچىدە .

گۈل كۆرۈپ گۈلزارىدىمەن ،
ساڭا ھېچ ئوخشاتمىدىم .
تاللاپ سۆيگەن يارىم سەن ،
باشقىغا قاش ئاتمىدىم .

يارنى يار دەمدۇ كىشى ،
يامانىنى يار دەمدۇ كىشى .
ياخشى يار ياندا تۇرۇپ ،

يامانىنى خالامدۇ كىشى .

ئاتخانىنىڭ ئالدىدا ،
ئالا ئاتنىڭ تۇياقى .
بىزنىڭ قاراقاش يارنىڭ
مەخمەل تاشتۇر تۇماقى .

مەخمەل تاش تۇماقىڭنى ،
قىستۇرۇپ بۇزۇۋەتمە .
بۇ ئالەم ئۇزۇن ئالەم ،
ئۈمىدنى ئۈزۈۋەتمە .

قېشىڭنى قارا دەيدۇ ،
قەلەمدىن ئايرىيالمايمەن .
باغلانغان ساڭا رىشتىم ،
سەندىن ئايرىيالمايمەن .

يارنىڭ كەيگەن كۆينىكى ،
قىزىل دۇردۇن تاۋادۇر .
شۇ يارىمدىن ئايرىلسام ،
ئۆلمەك ماڭا راۋادۇر .

( خەلق قوشاقلىرى )

تەكىت

ئەي نىگارا ، ھۆسن ئىچىندە يۈزدە بۇ خالىڭ نەدۇر ،
جان قۇشىنى ئوۋ قىلۇرغا قەستۇ ئامالىڭ نەدۇر .

كۆزلىرىڭ چولپان مۇشەررەپ ، كىرپىكىڭ مانەندە سال ،

سال ئەزىم دەريادادۇر ، چۆللەردە بۇ سالىك نەدۇر .

بىر يۈزۈك ئالماغا ئوخشار ، بىر يۈزۈك شول نارىغا ،
نارى باغلاردا بولۇركى ، چۆلدە بۇ نارىك نەدۇر .

قايدا ئەڭگۈرخانە بولسا ، ئاندامەي هاسىل بولۇر ،
مۇندا ئەڭگۈرخانە يوقتۇر ، بۇ شىرىن بالىك نەدۇر .

ئەي رەشىدى ، كىيدى چەكمەن ، كىردى كابۇل شەهرىگە ،
هېچ كىشى سورىمايدۇ ئاندىن ئەي گاداي هالىك نەدۇر .

( رەشىدى )



# داستان قسمى

## بىرىنچى داستان

ئۆيۈڭدىن چىقسالڭ ئەي خۇرشىد تابان ،
قۇياش بولۇر بولۇت ئىچىدە پىنھان .

لەبىڭ لەئلۇ ، چىشىڭدۇر دۇرى گەۋھەر ،
قەدىڭدەك يوقدۇرۇر سەرۋى خىرامان .

جىنىم يەتتى لەبىمغە سەن كىرىپ ئال ،
ئەجەل شەرمەندە بولۇپ قالسا ۋاي ھەيران .

ئۆزەرمەندىن كۆڭۈل دەپ ، زۇلۇم قىلمىغىن ،
كى سەندىن ئۈزمىكىم كۆڭۈل نە ئىمكان .

نى قىلدىم مەن ساڭا ئەي ھۆر ـ پەرىزات ،
يۈرىكىم بىرلە باغرىم ئەيلىدىڭ قان .

تىلەرمەن دەۋلەتۇ ئۆمرۈڭنى ھەردەم ،
مىنى ئۆلتۈرمىكىڭدۇر ساڭا ئارمان .

※ ※ ※

سەندىن دەمى تاپسا كىم ـ تاپسا جۇدالىق ،

تالڭ يوقتۇر ئەگەركى بولسا سەرسان .

كۆرسەم سىنى گەر جانىم ـ جانىمنى بىرىپ ،
دەرمەن ئەجەپ ئالدىمغۇ ئۇنى مەن ئەرزان .

دىدى : سىنى كۆردىكىم ھىچ تىپىلماس ،
ۋەسپىڭدە جاھاندا ھەددۇ پايان .

ئۆلگۈدەكدۇر بىچارە ـ قەلەندەر بىچارە ،
سەن دەردۇ ـ غىمىگە ئەيلىگىن دەرمان .

( قەلەندەر )

### ئىككىنچى داستان

ماڭا بىر گۇشەئى پەقر پانا بەس ،
پەراش ئورنىدا يىرتىق بورىيا بەس .

ئۇلۇس ۋەسلى مەيى نۇشىن تىلەردە ـ
ماڭا پۇرقەت چاغى خارى بەلا بەس .

بۇزۇقلۇقدۇر ئەزەلدە ئوق سىرىشتىم ،
تۇزۇ كلۇك نىدىن ئەت ، ئەيكىم پارسا بەس .

چىمەندە نەيلىيىن ئىچىلسا يۈز گۈل ،
گەر ئولسا جىلۋەئى گۈلگۈن قەبا بەس .

مىنى كۆيدۇرسە گەر ئوتتەك تۇتاشىپ ،
نىگاھىڭ قىلمىغىل ئەيكى دىلرابا بەس .

كىشى ۋەسلىدە قىلماس شۈكرى ـ ئۆزە شۈكرى ،
ئاڭا يۈز ھەسرەت ئىچرە ئىبتىلا بەس .

يوسۇن بولسا ئەگەر كىم ئىشقى غەۋغا ،
نېچۈك قىلغايمىز ئاندىن ماجرا بەس .

نېتەي جەننەتتە بولسا يۈز تۈمەن ھۆر ،
جاھان باغىدا بىرلا ھۆرلىقا بەس .

چەك ئەمدى ئەرشىيا ، تۈرلۈك ناۋانى ـ
چەك ئەمدى ئەرشىيا ، تۈرلۈك ناۋانى ،

نەۋائى سەۋتىدە چەكسەڭ ناۋا بەس ـ
نەۋائى سەۋتىدە چەكسەڭ ناۋا بەس .

( ئەرشى )

## ئۈچىنچى داستان

شاھى ئالەم ، پەقىر ئەسلى ،
ئاپراسىياپ ، ئوغۇز نەسلى ،
ئىزدەپ كەلدىم دىلدار ۋەسلى ،
يوقتۇر جاندىن تەشۋىشلارى .

سورىسىڭىز بىزنىڭ ئەلنىڭ
خۇش ئۆتىدۇ ياز ـ قىشلارى ،
خانتەگرىنىڭ قۇچاغىدا ،
ئويناپ ـ كۈلۈشتۇر ئىشلارى .

قوي ـ قوزىلار ئوتلاپ ياتۇر ،
قىز ـ چوكانلار قوشاق قاتۇر ،
يىگىتلەرى ئوقيا ئاتۇر ،
راھەت ـ ھوزۇر تۇرمۇشلارى .

چىرايلىقتۇر باھار ـ يازى ،
شىرنە ـ شەربەت قىزلار نازى ،
كۈمۈش قولدا ئالتۇن سازى ،
بەلەن تارى ئۇرۇشلارى .

ئاتلار يۈلتۈز ئوخشاش ئاقار ،
تۇياقىدىن چاقماق چاقار ،
جانان قىزلار تەشنا باقار ،
تاتلىق سۆيگۈ سىغىنىشلارى .

ئاق ئالتۇندۇر تاغ باشلارى ،
گۆھەر ـ ياقۇت ھەر تاشلارى ،
قىرىلىرى پاراسەتلىك ،
ئاقىل ، مەردانە ياشلارى .

( « يۇسۇب ئەخمەد » داستانىدىن )



# مەشرەپ قىسمى

## بىرىنچى مەشرەپ

كۆرمىدىم سەندەك جاھاندا ئايجامال دىلدارىنى ،
دىلبەرى شىرىن زابانۇ شوخ گۇل رۇخسارىنى .

ئەي پەرىزادى زامانىم بىباھا قەدرىڭ سېنىڭ ،
تاجىسسەر قىلسام ياراشۇر ساڭا ئوخشاش يارىنى .

تا قاچەنچە سان قىلۇرسەن نازۇ - ئىستىغنا ماڭا ،
بىرغىنا سۆزلەت قولۇڭغا لەئلى شەككەر بارىنى .

ئاشىق ئېرسەڭ ئەي قەلەندەر كېچە - كۇندۇز دەرد ئىله ،
بۇلبۇل ئوخشاش قىل ئۇشول گۇل ۋەسپىغە گۇپتارىنى .

( قەلەندەر)

## ئىككىنچى مەشرەپ

ھەر قاچان باقسا سېنىڭ چېھرىڭگە ھەيراندۇر كۆزۈم ،
تىغى مېھرىڭ زەربى بىلە غەرقەئى قاندۇر كۆزۈم .

كېچەيۇ كۇندۇز ئەمەس غايىب كۆزۈمدىن گۇل يۈزۈڭ ،

يۈمسەۋۇ ئاچسا قۇياش نۇرىغا يەكساندۇر كۆزۈم .

گۈلنى كۆرگىن كىم تىكەنلەر ئىچرە ئېچىلغان كەبى ،
قاپقارا كىرپىك ئارا خۇرشىدى تاباندۇر كۆزۈم .

خاكى پايىڭغا نېچۈن گۇمنام گۆھەرلەر چاچمىسۇن ،
مېھرى تابان كۆزى چۈشكەن مەئدەنى كاندۇر كۆزۈم .

( گۇمنام )

## ئۈچىنچى مەشرەپ

ئىستىسەڭ ئىشق ئەھلىنى دەردۇ بەلادا ئىستىگىن ،
زوھد ئېلىن مەسچىتتە ۋۇ تەسبىھ رىيادا ئىستىگىن .

ئىشقى بىر ئوتدۇركى ئۆچمەس تۈنۇ كۈن يالقۇنلىغان ،
ئۇچقۇنى چۈشمەس ساڭا ئەرزۇ سەمادا ئىستىگىن .

چىرمىشغىلىقدۇر ساڭا سەندىن ئەمەس ھەرگىز يىراق ،
بەندى غەپلەت كۆزدىن ئال چەشمى زىيادا ئىستىگىن .

پادىشاھلىق ئىستىسەڭ يار ئالدىدا بولغىن گادا ،
گۈل ئىسى قەستىڭ ئېرۇر بادى سەبادا ئىستىگىن .

( گۇمنام )

## تۆتىنچى مەشرەپ

ئىشتىتىمكى ، يۈزۈڭدۇر ئول ماھى تابان ،

چۇ، كۆردۈم بار ئىكەنسەن ئىككى چەندان .

لەبىڭدۇر لەئلۇ، چىشىڭدۇر گۆھەر،
قۇياش كۆرسە بولۇر يۈزۈڭنى پىنھان .

تەئەججۇپ قىلما ئەي بىلقىس نەسەبلىك،
ئەزەلدىن قىسمەتىڭدۇر داغى ھىجران .

( قەلەندەر )

※ ※ ※

ئېرۇر ئىككى لەبىڭ لەئلى بەدەخشان،
ئەمەس كۆڭۈل ئۈزمەك سەندىن ئاسان .

تاپارسەن ساۋابى ھەججى ئەكبەر،
ئەگەر قىلساڭ مېنىڭ دەردىمگە دەرمان .

ئەگەر كۆرسەتمىسەڭ ۋەسلىڭ باغىنى،
مېنى ئۆلتۈرگۈسى داغى ھىجران .

بىرەر كۆرسەم ئەگەر ئىلتىپاتىنى،
قىلۇرمەن ئالدىڭدا جانىمنى قۇربان .

يۈزۈڭ كۆرسەتمىسەڭ ئۆلەر چاغىدا،
قەلەندەر ئىچىدە قالمامدۇ ئارمان .

( قەلەندەر )

# 目　　录

## 大乃额曼部分

## 达斯坦部分

## 麦西热甫部分

# 大乃额曼部分

## 序　曲

命运使我在爱的长途上孤苦不堪，
无穷无尽的相思像箭簇射碎我的心。

痴情人爱上了那美貌的少女，
相思之苦时时折磨着不幸的魂灵。

我失去一切人智成了癫狂的流浪汉，
一切灾难就若暴雨朝我浇个不停。

情人霞光四射的容颜摄去我的魂魄，
我舍弃了一切四处飘泊把她找寻。

胡达赐人是幸运，而对我却是灾难，
我虽已在花丛中却又将我向荆丛抛扔。

我纯洁的心上只有斑斑的血痕，

命运之路漆黑一团没有一缕光明。

在这世间不分善恶，恶运时时都会降临，
这个世道是残忍的世道，我的心已在血中呻吟。

（阿·纳扎尔）

## 太　　孜

情人啊，你的美貌堪为天下之冠，
回眸一笑便攫走我所有爱恋。

月神啊，你俘获我的心却毫不爱怜，
你是玉石，是花芯，还是珠玑冰盘？

天使啊，你用离愁之火焚烧我，
戕害我，折磨我，你可是厉鬼魔顽？

你已用爱情把我周身点燃，
你是挚友，是凶敌，还是美貌天仙？

面对你我品尝着夜莺的悲苦哀怨，
你是玫瑰，是紫苏，还是毒菌黄连？

你置身花坛能羞闭象征富贵的牡丹，
我不堪以泪眼相对你花蕾初绽的红颜！

你秀目传情能征服寒空的北斗，
你那天赋的姿色可是溪水中明月一弯？

啊，你这人间罕有的美人啊，
究竟是神，是人，还是天仙？

可怜的比拉勒迷恋着你呀，
你如玫瑰、紫苏吸引百灵飞旋。

（毛拉·比拉勒）

## 太致尾声

情人啊，你的美貌堪为天下之冠，
回眸一笑便攫走我所有的爱恋。

（毛拉·比拉勒）

## 怒 斯 赫

看见你秀发卷卷，那心儿便会哀叹，
像鸟儿看见游蛇便唧唧喳喳呼喊。

我的血泪已告诉人们我心中的创伤，
看见河水泛红，人们便知鱼儿伤残。

我泪眼血涌，怎能将心中伤痕掩藏，
猎人们察看血迹，便能把猎物寻见。

离愁别恨将生命的帷帐染满鲜血，
好似秋风劲吹枯萎了心灵的花园。

我用泪水洗抚你那箭伤中的苦难，
好似孩童看见鸟巢便去掏那鸟蛋。

披上面纱是为了掠夺心灵的宝藏，
像强盗看见商队便会把面孔蒙严。

你秀发环绕中的艳容，可望不可得，
黑夜中，我不能将八方的火花顾盼。

荣华是过眼烟云，善名才流芳万年，
在你有权时，快把世人的疾苦分担。

（纳瓦依）

## 怒斯赫尾声

啊，纳瓦依，你撰写的诗文精美绝伦，
聪颖的君王看见，定会给你把金粉撒遍。

（纳瓦依）

## 朱　　拉

啊，仙女般的美人哟，
看我一眼再走，
哎呀呀，看我一眼再走。
请看我一眼吧，
让痴情汉高贵的像个国王，
哎呀呀，看我一眼再走。

纵然你娉婷而来，
走入众人爱的血中，

哎呀呀,你走入众人爱的血中哟。
请给我这痴情汉的心里,
播下一层悲伤再走,
哎呀呀,播下悲伤再走。

莫一味地欺凌羞辱吧,
哎呀呀,途中也应有荣耀的时候。
请把我变成你马蹄下的,
哎呀呀,一撮尘土再走。

即使献出我的生命,
哎呀呀,也要将美姿和樱唇寻求。
朋友,只请你在我的坟头,
哎呀呀,留下几许叹息再走。

不管你有什么烦恼,
哎呀呀,为了你那娇容的温柔,
请多少看看鲁菲提吧,
哎呀呀,恩赐他几眼再走。

(鲁菲提)

# 赛 乃 姆

爱的愁云涌上了心头，
不知怎么办才好？
我们早就见面了，
（哎哟，我的生命……）
我一直想着你。（我的情人）

我心里想着情人你，你却是匹骑不着的马。
你若是能骑着的马，那你就睡吧！
（哎哟，我的生命……）
我会到你的身边。（我的情人）

（维吾尔民歌）

你的美容像彩霞，
无数小伙要你嫁给他。
我就藏在秀眉间，
就是要我死亡也不怕！

（毛拉·比拉勒）

## 大赛勒克

有两个花容月貌，
在这个世上。

一个人柔声似蜜，哎呀呀，
另一人细语如糖。

一个人的面容，
如斑斓的朝阳。

另一人的身姿，哎呀呀，
似垂柳迎风飘扬。

一个人的樱唇，
如宝石闪烁光芒。

另一人的皓齿，哎呀呀，
似洁白的珍珠一样。

一个人的娇艳，
让人心旌摇荡。

另一人的睫羽，哎呀呀，
似剑穿心房。

一个人的黛眉，
如两轮弯月一样。

另一人的脸蛋，哎呀呀，
似十五的月亮。

阿塔依是一个人的，
奴仆小童。

又是另一人的，哎呀呀，
卑贱的随从。

（阿塔依）

## 小赛勒克

### 1

你的美容不是火苗晃动的灯，为什么总把灯蛾
躲避，

你的秀容如太阳熠熠闪耀，为什么我不能承受光辉？

你说保护我的这所宝库要比毁坏它好千倍，
可你又将这块宝地肆意毁坏，丝毫不留。

在丰盛宴席上，你如想馈赠我以欢乐的美酒，
首先将我投入地狱，考验我能否忍受爱的熬煎。

你杀了我，再用爱情的烈火千百万次地灼烧，
我的身躯变成灰烬，化做缕缕轻烟飞去。

你是刽子手，却未俘获过像我这样的俘虏，
你将我的心肝烤成肉串，将我的血变做酒。

我要大声发问，为什么要将我赶出情人的行列？
难道我所犯下的十恶不赦的大罪，就是因为爱你？

为什么单单让我失去爱情，却让陌生人独得，
乡亲们，你们说有什么比这更令人悲痛至极。

为了捆住我这样的乞丐，没必要动用这铁锁链，
只要拉紧你缠在我脖子上的青丝，就能达到目的。

因为要杀掉古木纳姆,你心头异常惊恐不安,
他为你的爱情而死,其忠诚有什么可以怀疑。

(古木纳姆)

## 2

月亮的后代,太阳的后代,
爱情会给你带来熬煎。

尽情的玩耍,梦境无边际,
大地上一层白碱,那是恋人的泪水。

我在高山平地将你寻找,
四周我都找遍了就是不见你。

靴底磨穿了,我的心没有弯,
我什么时候能在路边碰上你?

我的脚下是高高的山峰,
我的心里堆满了失恋的血迹。

爱情的悲伤留在了我心里,
我到哪里去诉说这些怨气。

安拉保佑，安拉保佑，
让我的“都瓦”帮助你达到目的。

愿你一生幸福平安，
终身的爱情更加如意。

（维吾尔民歌）

## 小赛勒克尾声

在情杀古木纳姆的刑场上你担惊受怕，
教我怎能不对爱情和死亡忠心赤胆。

（古木纳姆）

## 帕　西　鲁

花园中盛开，
红玫瑰一朵。
枝头树梢上，
百灵鸟欢歌。

园中的玫瑰，

并非处处可见。
即便到处都有，
哪能同你一般。

一眼瞅见你，
我蓦然吃惊。
理性和智慧，
对我变陌生。

令我惊讶的，
是如月的容颜。
令我陶醉的，
是那蜜语甜言。

珍珠是个好东西，
颗颗穿在项链里。
情人送我一枝花，
大庭广众人群里。

怎不教我喜疯狂，
怎不教我疯狂喜。
情人送我一枝花，
大庭广众人群里。

我欲将花来采撷，

花儿开在荆棘里。
我对花儿有情意，
花儿藏在身体里。

怎不教我喜疯狂，
怎不教我疯狂喜。
我对花儿有情意，
花儿藏在身体里。

鲜花盛开花园中，
美丽怎能与你同。
中意情人有你在，
不对别人把眼弄。

情人只有情人恋，
恶人何人来眷恋。
意中人儿在身边，
谁把恶人来顾盼。

花马足蹄深深印，
马厩前面落一片。
婀娜情人黑眼睛，
头戴平绒绣花冠。

莫将花帽来搓揉，

弄皱绒面无亮光。
世界本是无界世，
莫将希望抛一旁。

人们赞你蛾眉细，
如月弯弯我难弃。
一片钟情魂系你，
今生今世不分离。

情人穿的长衫裙，
鲜红绸缎缝制成。
旦有寸步离情人，
无疑死神降我身。

（维吾尔民歌）

## 太 喀 特

哎，天边的彩霞不敢和你比美，
天堂里的仙鹊也羞的把你躲避。

你的眼睛像星星又像一眼泉水，
你的眼眉像利剑，草原上的人都怕你。

你的脸蛋像熟透的苹果，又像红石榴，
红石榴长在果园里，草原上红石榴就是你。

倘若有个酒店，你像杯中的红玫瑰，
无价之宝，哪里去找，像你这样的少女在哪里？

哎，热西提，你穿着袷袢来到了卡布尔城，
人们都不前来向你问候，可怜虫再有谁还像你？

（热西提）

# 达斯坦部分

## 第一达斯坦

哎，请你走出家门，你胜过旭日东升，
太阳也会羞愧地躲进云层。
你唇若红玛瑙，皓齿赛白玉，
身段好苗条，婀娜更娉婷。

我的心跳在口中，快进来取吧，
死神也惊诧我这落魄的神情。
不要折磨我逼我斩断对你的情丝，
让我斩断对你的爱恋，那怎么可能？

哎，仙女般的美人儿，我干了什么？
值得你让我心中流血痛不欲生？
我时时刻刻遥祝你安康富有，
啊，我岂敢去毁灭你的生命？

寻到你的欢快，便是苦痛开始，
不必奇怪，他将永世痛彻心灵。
即使我用死去博得佳人一顾，
那代价对我来讲也实在太轻！

见过你的人都说你举世无双，
不知怎么去将你赞美颂诵。
凯兰代尔是垂死的痴情汉，
请你帮他摆脱这悲惨的绝境。

（凯兰代尔）

## 第二达斯坦

快给我这贱民一隅立身之地，
快给我这奴仆一张草席。
人们祈盼那香醇的美酒，
我只求让人揪心的别离。

命运注定我要横遭箭伤，
啊，追求者，为什么要回避？
倘若花丛中有百花争放，
我也只将披红的花儿寻觅。

当那大火把我点燃焚烧，
美人哟，为何不瞧个仔细。
吃尽千辛万苦只为见你，
见到你哟，令人难舍难离。

啊，那爱和恨总是相掺杂，
所以我们会这么争吵不息。
虽说天堂里仙女万千，
人间只有一个美人佳丽。

艾尔西，快奏起千歌万曲，
艾尔西，快奏起千歌万曲。
用纳瓦依的乐调高奏一曲，
用纳瓦依的乐调高奏一曲。

（艾尔西）

## 第三达斯坦

国王臣民　体健心宽，
一年四季　歌舞蹁跹。
天下太平　丰衣足食，
斗转星移　笑声不断。

姑娘纵情　放声歌唱，

小伙善骑　弯弓射箭。
女子妩媚　娇声细语。
心中奥秘　互诉交谈。

娇颜羞面　回眸一视，
小伙魂丢　心中怦然。
垂手轻移　步入园中，
娉婷袅娜　彩霞一般。

壮哉少年　人见人爱，
英俊倜傥　神降人间。
嵌金腰带　倍增精神，
足蹬马靴　有声铮然。

神马良驹　欢蹦乱跳，
苍穹太空　驰骋电闪。
天鹅夜鸭　振翅飞游，
百鸟齐鸣　翱翔蓝天。

山巅白雪　银光耀眼，
玉石珍奇　镶满峰峦。
田垄阡陌　果园丘壑。
瓜果飘香　谷麦芊芊。

《尤素甫—艾合默德》

## 麦西热甫部分

### 1

未见过你这般月貌美人，
未听过美人的细语娇音。

啊，你就像仙女，举世无双，
戴上凤冠霞帔，多么艳丽娇嫩。

你对我的如水柔情何时方休，
快让那芳唇对奴仆一诉怨愤。

哎，凯兰代尔，你若是悲伤的恋人，
就去像百灵鸟一样将花儿高歌低吟。

（凯兰代尔）

## 2

我时时都想见你，但总教我惊诧哀叹，
你恩情的利刃使我双眼没入血海之间。

你的花容月貌，日夜闪烁在我的眼前，
啊，你像五彩的晨晖一隐一现。

你看那花儿，仿佛开放在荆棘丛中，
黑睫羽环抱的是朝阳般的双眼。

啊，教古木纳姆怎能不往你脚下抛珍掷玉，
你仁慈的目光所及之地就是珍宝的矿源。

（古木纳姆）

## 3

去悲痛的哀鸣声中把多情人寻找，
去禅房的念珠声中把修行者寻找。

爱火是那焦灼和忧郁的日夜燃烧，
火花不会自落你身，快去苦苦寻找。

它总在你身边萦绕，不会离去太远，
快撕掉愚昧的眼罩，去光明中寻找。

要追寻荣光，先在情人面前乞讨，
要想求鲜花为伴，快去晨风中寻找。

（古木纳姆）

**4**

只听说过你是花容月貌，
眼见你却比传说更好。

芳唇一点红，皓齿洁如玉，
朝阳看见你也羞躲云霄。

啊，莫奇怪，碧勒克丝家族的人，
命中注定你要遭受别离的焦燎。

你的芳唇艳如红色玛瑙，
搅得人心为你苦受煎熬。

倘若你能解除我的痛苦，
便会在朝觐中得到回报。

若你不展示相会的花园，
离别的恨火将把我烧焦。

我若得到你丁点儿恩赐，
会捧出心儿来把衷情表。

死神将至，你仍不露真容，
凯兰代尔陷入无限的烦恼。

（凯兰代尔）

مەسئۇل مۇھەررىرلىرى : ئابدۇرۇسۇل ئۆمەر
لى چۈنخۋا
ئومۇمىي لايىھىلىگۈچى : رىزۋان تۇردى

# ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى

## 12

## ئىراق

شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى مۇقام تەتقىقات ئىلمىي
جەمئىيىتى بىلەن مەدەنىيەت نازارىتى نەشرگە تەييارلىدى

*

شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى نەشر قىلدى ۋە تارقاتتى
( ئۈرۈمچى جىەنجۇاڭ كوچىسى 54 № پوچتا نومۇرى : 830001 )
نوتىسى بېيجىڭ هازىرقى زامان سەنئەت تەرەققىيات قۇرۇلۇش
شىركىتىدە تىزىلدى
تېكىستى شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى كومپيۇتېر ئىشخانىسىدا تىزىلدى
شىنجاڭ شىنخۇا باسما زاۋۇتىدا بېسىلدى
فورماتى : 1168×850 م م 32 / 1 باسما تاۋىقى : 5.25 قىستۇرما ۋارىقى : 8
1993 ـ يىل 12 ـ ئاي 1 ـ نەشرى
1994 ـ يىل 4 ـ ئاي 1 ـ بېسىلىشى
تىراژى : 1800 ــ 1
ISBN7 — 228 — 02955 — O/J • 139
باھاسى : 12.00 يۈەن

